**П. ЛУВСАНЦЭРЭН**

# УСНЫ ЭРГҮҮЛЭГ БУЮУ "БОРЗООНЫ ЯВДАЛ"

(Тууж)

“БНМАУ Ардын боловсролын яамны хэвлэл” Улаанбаатар хотноо 1972 онд эрхлэн хэвлүүлсэн номоос

“Цагаан бамбарууш” хэвлэлийн газарт 2016 онд цахим хэлбэрт хөрвүүлэв.

## ҮҮСГЭЛ БҮЛЭГ

*1944 он миний санаанд гүн шингэжээ.*

Сүүлийн хичээл дуусаж завсарлагааны хонх дуугарав.

Хичээл тармагц гадуур байрны хүүхдүүд гэр гэр рүүгээ явцгаана. Дотуур байрынхан ялгарч үлдээд, хичээл хийдэг намхан цагаан байшингийн ойролцоох их элсэн дээр цуглан тоглоцгооно. Барилдана. Хөөцөлдөнө. Цүнхтэй номоороо бие биесийг цохиж үймэн хашхиралдана.

Хичээл тарсны дараах энэ шуугианд би эхлээд их дурлаж, хэнээс ч дутуугүй ноцолдож үймүүлдэг байснаа хожим нь яагаад ч юм, нэг л залхуутай санагдаж, зүгээр халуун элс дээр суух дуртай болов. Хичээл хийдэг байшингаас гарч ирээд, гутлаа тайлан хөл дээрээ халуун элс овоолж наранд суух тун сайхан.

Энэ өдөр ялыгүй салхитай ч тэнгэр цэлмэг, нарны илч хурц хэвээрээ, магнай халаан төөнөсөөр байлаа.

— Урьд шөнө манай гэрийн хошлонг хутгаар тас оглолчихсон байна билээ гэж миний хажууд суусан Нямжав гэдэг эмэгтэй хүүхэд ярив.

— Гэрийн хошлон оглолж байна гэнээ? гэж би лавлан асуугаад Нямжавын царай өөд харахад, тэр их л уйдсан янзтай хажуугаасаа хоёр гардаж элс атгаад, хөл рүүгээ ус шиг урсгаж суув.

— Нямжав шиг ийм жаахан хүүхэд ийм лут уйтгартай царай гаргаж суухыг ерөөсөө үзсэнгүй тул их л шохоорхож:

— Чи их айгаа юу гэж би асуув.

— Айлгүй яах вэ.

— Юунаас нь айх юм бэ?

— Шөнө гэрээс гартал хутга барьчихсан хүн зогсож байвал...!

— Чи их зориггүй юм. Би бол тэр муу Борзооныг чинь дор нь нам цохино гэж би хэлэв.

Яагаад ийм үг хэлснээ би одоо болтол мэддэггүй. Намайг бүүр бага байхад манай нутагт Борзоон гэж нэг хүн байсан. Түүний нэр гэнэт санаанд ороод би ингэж хэлчхэв. Нямжав, миний үгийг сонсоод гайхсан бололтой над руу харж:

— Борзоон гэж юү байдаг юм бэ? гэж асуув.

— Чи Борзооныг үзээгүй юү? Яагаа вэ, хөл нүцгэн явдаг нэг хүн. Үс нь их ургачихсан. Бас хөлийнхөө уланд үстэй. Уландаа үстэй юм болохоор ямар ч хурдан мориор хөөхөд гүйцэгддэггүй юм. Чи юү гэж санана! Манай сургуулийн хашаа шиг ийм шургааган хашаа дээгүүр чинь авиралгүй үсрээд давдаг хүн байхгүй юу! Борзооныг чи гэрийн хошлон оготолдог гэж санаж байна уу? Тийм биш! Зүгээр шүдээрээ л тас хазчихдаг юм. Ган шүдтэй гэж амьтан ярьдаг юм.

— Тэгээд тэр чинь хаана байдаг юм?

— Гэр байхгүй ээ! Энэ баруун булгийн хойд хадан дотор өдөр нь унтчихаад, шөнө нь аймгийн төвөөр явдаг юм.

— Ямар аймаар юм бэ!

— Айх юм байхгүй. Хурдан л болохоос биш өөр айх юм байхгүй. Зэр зэвсэг хэрэглэхгүй. Хэрэглэхийг ч мэдэхгүй. Тийм болохоор чи шөнө гарч яваад дайралдвал чулуугаар л цохичих хэрэгтэй.

— Байж үхье дээ чи минь! Өөдөөс бариад авбал яах юм бэ? Ёстой аймаар юм байна. Өнөө шөнө би лав тэр Борзооныг чинь зүүдэлнэ байх. Бүр айчихлаа.

Нямжавтай миний ингэж дэмий ярьж байгаа маань хоолны дун дуугарахыг хүлээж цаг нөхцөөж суугаа хэрэг. Би огт худал яриагаар Нямжавыг сонирхуулж чадсандаа бахархаж улам цаашлуулан,

— Энэ аймгийн төвийн Борзоон яах вэ, харин дүү нь манай сумд байдаг юм. Махчин болчихсон юм гэж ярилаа.

Нямжавын сонирхож байгаа гэдэг учиргүй. Эмэгтэй хүүхэд ийм гэнэн. Намайг бүр үнэн юм яриад байна гэж санаж байгаа бололтой.

— Махчин гэж юү юм бэ?

— Хүний мах иддэг хүн. Би нэг удаа барааг нь харсан. Манай нутагт Хөшиг гэж уул байдаг юм. Тэр уулын өвөрт хүн нутаглуулдаг юм. Тэнд л хүний хүүр эрээд явж байна билээ. Саарал дээлтэй явж байхаар нь би махчин байна гэж таниад, аавaараа буудуулчихсан. Тэгсэн чинь яасан гэж санана? Бууны сум биедээ

хүргэлгүй өөдөөс нь шүүрч аваад буцаагаад бидэн рүү шидэж сүйдлэх шахсан. Буудаж болохгүй юм байна гэж мэдчихээд аав бид хоёр мориороо хөөсөн чинь том том жалга гууны дээгүүр шувт харайгаад л зугтаасан. Гүйцэгдэхийн аргагүй юм билээ. Заримдаа утасны модны хэртэй газар нисээд бууж байгаа харагдсан шүү. Жаахан далавчтай юм даг уу, гэж би санаж явсан.

— Ээ мөн хачин юм даа. Одоо тэр амьд яваа бол уу?!

— Ах нь амьд байхыг бодоход дүү нь амьд л яваа байлгүй. Манай сумаас ч яваад өгсөн л дөө. Ноднин Хүрээ маралд явна гэж нэгд дуулдсан. Одоо танай сумд л яваа байх гэж амьтан ярьдаг юм. Чи гэр рүүгээ захиа бичвэл саарал хувцастай махчин манай сумаар явж байна уу? гэж сураглаарай. Одоо яг танай сумд л явах учиртай.

Бид хоёрыг ярилцаж дуусаагүй байтал хоолны дун дуугарав. Хоолны дун дугараагүй бол би хөдөө байхдаа хөгшдөөс сонссон өч төчнөөн юм ярих байв. Ер нь яриад байвал надад сонссон юм их бий. Зарим нь аймаар, зарим нь хүн огт үнэмшмээргүй өч төчнөөн юм бий. Жишээ нь би галзуу чоны тухай зөндөө ярьж чадах байв.

Намайг бага байхад манай нутагт галзуу чоно тун элбэг байсан юм. Хаврын сард хаанаас ч хамаагүй галзуу чоно гүйж ирээд хүн мал, юу дайралдсантайгаа ноцолдоно. Тэр ч байтугай нэг шөнө манай гэрт орж ирэх шахсан.

Тэр шөнө аав гэртээ байгаагүй бол манайд чоно орж ирээд, биднийг хааш ч гаргалгүй баллах байсан даг. Харин аав гэртээ байсны ачаар бидэнд гэм болоогүй.Хаяа сөхөгдөж, ханын шийр доогуур чоны хоншоор орж ирээд, сэнгэнэтэл шиншлэхээр нь аав сүх барьж очоод, хамрыг нь бараг хавтгай болтол цохичихсон. Чоны хар хамрыг модоор цохичихсон ч үхдэг гэж хөдөөгийнхөн ярьдаг. Худлаа. Хамраа хавтгай болтол цохиулчихсан тэр галзуу чоно үхэх нь байтугай, уур нь хүрч, манай гэрийн баруун урд хатавчны туургыг салбартал урж хаячхаад явчихсан.

«Одоо манай гэрийн эсгий галзуурна байх даа. Яана» гэж аавыг ярихаар эсгий галзуурдаг юм байхдаа гэж би их гайхаж байсан чинь нээрэн л манай гэрийн эсгий галзуурсан даа. Чухам яаж галзуурч байсныг мартчихаж. Эсгий галзуурахаараа бөөн бөөнөөрөө тасарч, огт салхигүй байхад ч гэсэн атиралдан

өнхөрч, бие биетэйгээ ноцолдоод л, ноололдоод л байдаг юм билээ гэхчлэн яривал Нямжав үнэмших л байсан.

Бас бөгтөр хүрэн гэдэг нэгэн сайн эрийн тухай би зөндөө юм мэднэ. Цахиур буугаар буудахад арьсыг нь сум даадаггүй байсан гэж амьтан ярьдаг. Ямар ч бяртай эр түүнийг дийлдэггүй байсан мөртөө нэг хөгшин чавганц тэр сайхан эрийг гэрийн баганаар цохиод унагаачихсан, тэгээд баривчлагдсан гэж бүр худлаа хэлмээргүй улс ярьж байхыг би сонссон.

Мөн намайг бага байхад Далангийн нуруунд нэг жаахан эрэгтэй хүүхэд зэрлэгшээд чоно уначихсан явна гэнэ гэдэг яриа гарав аа. Тэр хүүхдэд унуулсан чоно, ямар айлын хонийг ямар хүн хариулж явааг тун андахгүй мэдээд, биедээ зэвсэггүй хүн юм уу, жаахан хүүхдийн хариулж яваа хониноос тарганыг нь шилж бариад, эзний нь харсаар байтал тайван гэгч нь хүүхэдтэйгээ хувааж идчихээд, уулandaa гардаг юм гэнэ. Чононд яав ч тийм ухаан байхгүй. Тэр жаахан хүүхэд л чоноо газарчлаад явдаг юм шиг байна, гэх зэргээр элдвийг ярилцана. Иймэрхүү юм түүгээд яривал би Нямжавт маш олон сонин юм ярих байв.

Нямжавт ярих нь ч яах вэ, сургууль дээр гарч байгаа хулгай зэлгийн элдэв явдлаас болж надад иймэрхүү хачин юм тун их бодогддог боллоо.

Бусад сумын хүүхдүүдийг бодвол манай сумын хүүхдүүд сургуульдаа нэлээд хожимдож ирсэн билээ. Биднийг ирэхэд:

— За та нар саяирж байгаа улс. Идэж уух юмаа л сайн хямгадаарай! Хулгайд дэлсүүлнэ шүү гэж надад нэг танихгүй хүүхэд хэлж байсан юм. Түүнийг сонсоод очиж очиж идэх юм хулгайлна гэдэг чинь юу гэсэн үг вэ, ёстой шившиг байгаа даа гэж бодож байлаа.

Харин сургуулийн байранд ороод бүтэн хоёр цаг болоогүй байхад миний богц дотор байсан ууттай ээзгий алга болчихсон байв.

Гэтэл Намжилсамбуу:

— Хулгайчид түнтийтэл өвөртлүүлчихсэнээс өөрөө түнтийтэл өвөртөлчихье! гээд дээлээ шууж, ааруул, ээзгий, зүссэн бяслаг, хатаасан өрмийг ар өвөр энгэрээрээ дүүрэн чихэж байгаад яг ташаагаа тулсан «ф» шиг амьтан босож ирсэнд бид их зугаа болгон инээлдлээ.

Биднийг ингэж инээлдэж шуугьж байхад Мягмар л дуугүй суугаад байв. Мягмар нэг л юм бодож байгааг би гадарласан боловч чухам юу бодож байгааг нь олсонгүй. Гэтэл Мягмарын юу бодож байсан нь дороо мэдэгдлээ. Тэр, өдөржин богцтой юмаа сахиж суув. Гэхдээ зүгээр суусангүй, богцныхоо үдээсийг тайлж амыг нь задгайлаад, гар дороо тавьжээ. Тэгээд нүднийхээ булангаар бид рүү үе үе сэжигтэй хялайн харж, ааруул өрөм хоёрыг давхарлан том, том үмхэж суув. Хааяа амандаа наалдсан ааруулын үйрдсийг арчина. Санаа алдана. Миний ажигласнаар тэр лав бүтэн гурван цаг хөдөлгөөнгүй, чимээгүй суув. Юм идэхдээ хоёр уруулаа огт нээхгүй өмөр өмөр идэх тул юм зажилж байгаа чимээ нь ч дуулдахгүй. Хааяа завж нь чилдэг бололтой, богцтой, юмаа дэрлэж, гэрийн унь тоолох янзтай жаал хэвтсэнээ, өндийн сууж нэг санаа алдаад, дахин ам нь чимээгүй хөдөлж эхэлнэ.

Гэтэл Сэмбэн:

— Нөхөд минь бид хамаг юмаа идэхийг нь идээд худалдахыг нь худалдаад, өнөөдөр дуусгачихъя гэдэг санал гаргалаа.

— Бидний юмыг худалдаж авах хүн олдох бол уу? гэж би асуутал Сэмбэн,

— Зөндөө олдоно. Би гараад олоод ирье! гэв.

Сэмбэн гэрээс гараад ер удсангүй арваад хүүхэд дагуулсаар орж ирлээ. Гэр дүүрэн худалдаа гүйлгээ боллоо.

Сэмбэнгийн зальтайг би энэ үед л ухаарлаа. Юмаа худалдъя гэж санал гаргаж, зөндөө хүүхэд дагуулж ирчхээд, өөрөө юмаа худалдалгүй үлддэг байна шүү.

Ингэж бид хамаг юмаа худалдаж гүйцээд, үлдээсэн юмаа дэрлэн унтав. Би ч гэсэн тосоо дэрнийхээ хажууд тавиад унтлаа. Энэ шөнө миний нойр удтал хүрсэнгүй, чимээ чагнаж шөнө дунд хүртэл хэвтэв.

Өнөөх хулгайч нь ороод ирэв гээд л сарны гэрэлд ажигласан чинь мань Мягмар гарч байгаа харагдав. Мягмар тун олон дахин гарч гүйлээ.

Би сүүлдээ Мягмарыг их өрөвдлөө. Орондоо ороод тэр уйлж байгаа дуулдав. Гэвч сэтгэл нь зовох бол уу гэж бодоод юм асууж чадсангүй. Нэг л мэдэхэд би нам унтаад урт шилбүүр барьсан шалдан хүнд хөөгдөж явна гэж зүүдэлж байв. Мягмар л миний зүүдэнд оров бололтой. Зүүднээсээ айж сэрчхээд

галзуу чоно, говийн махчин хүн зэрэг элдэв аймаар юм бодлоо. Ийм юм бодохгүй байя гэж бодсон хэр нь л нүдэнд харагдаж, унтахаар хар дараад тун болсонгүй.

Айсандаа хамаг биеийн хөлс гарчихсан шиг санагдав. Нүүрээ илээд үзсэн чинь шал нойтон. Нүүр байтугай хүзүү, чээж хүртэл шал нойтон болсон байв. Яагаад ингэж их нордог билээ гэж гайхаад орноосоо өндийж гараараа хамаг юмаа тэмтэрч үзлээ. Гэтэл би өнөөх олгойтой шар тосоо оноод дэрлэчихсэн юмсанж.

Өглөө миний тос болсон үс толгойг манай байрынхан сонирхон, ар өврөөс минь тойрон харж, бахаа ханатал инээлдэцгээв. Толгой ч яах вэ, бүс малгай хоёртоо л би их харамсаж байлаа. Аавын минь өгсөн цоохор даавуу малгай сургууль дотроо ижилгүй сонин малгай байсан юм сан. Тосны гүзээ шиг бор юм болоод, толгой дээр тавих байтугай харахаас инээд хүрмээр юм болж, хүүхдүүд бие бие рүүгээ дамжуулан шидэлж байлаа.

## БОРЗООН АМИЛЖ ЭХЛЭВ

Анх байр хуваарилахад манай сумын 18 хүүхдийг нэг гэрт суулгав. Бид сургуулийн эд аж ахуйн агуулахаас нэг нэг гудас хөнжил, хоёр хоёр цагаан даавуу, бас дэрний уут авлаа. Дэрний уут гэдгийг тэр цагт мэддэггүй байснаас

— Энэ уутаар юу хийх юм бэ? гэж Сэмбэнгээс би асуув.

Сэмбэн бол тэр үед хамгийн сэхээ самбаатай, мэдэхгүй юм гэж үгүй, хүнд хамгийн чухал юмыг хэлж өгдөг, дээд зэргийн ухаантай хүүхэд гэж надад санагддаг байлаа. Тийм болохоор би мэдэхгүй юм л гарвал түүнээс асууна.

— Дэр хийхгүй юү! гэж тэр хэлэв.

— Ийм ганц шалчгар уутаар уу даа? гэж асуутал

— Дотор нь тэрлэгээ чихээд дэрлэдэг юм даа, хонгор минь! гэж тэр хэллээ.

Ингээд би орныхоо хэрэгслийг барьсаар байрандаа орж ирлээ. Сургуулийн байр гэдгийг би арай ч нэг хоосон гэр байна гэж бодсонгүй.

Бид суух ч газар байхгүй, баахан гайхацгааж байснаа Сэмбэн л самбаатайгаараа хамгийн түрүүн хөх тоосгон шалан дээр гудсаа хуйлаастай чигээр нь тавьж дээр нь унан суулаа.

— За та нар өнөөдөртөө ингэсхийгээд байж бай! Танай байранд орой тийшээ ор дэвсгэр тавьж өгнө. Одоо хөнжлөө гудас дотроо хуйлаад, гэрийнхээ ханыг дагуулж хураагаарай! гэж Ядам багшийн хэлээд гарахад бид орныхоо хэрэгслийг цөм Ядам багшийн зааснаар хураав.

Хөнжил, гудсыг ингэж хурааснаас гэр дотор зөндөө зай гарч бид гэрийнхээ хаяаг даган дугуйрч суугаад хос хосоороо барилдаж эхлэв. Гэтэл Ядам багш гэнэт орж ирээд, манай сумынхны сахилгагүйг гайхаж, бараг цаг шахам загнаад гардаг байна. Баянбулагийнхан сахилгагүй гэдэг нэрийг бид чухам эндээс эхэлж авсан байх аа.

Энэ шөнө бид унтахын өмнө нэг хэргийг тун их маргаж байж шийдлээ. Шөнө унтахдаа толгойгоо хаяа руу харуулах уу, голомт руу харуулах уу гэж бид маргасан юм.

Сэмбэн Гомбосүрэн нарын зургаан хүүхэд гэрийн хоймор эзэлж авчхаад, шөнө хаяа руугаа харж унтана гэж зүтгэв. Бусад нь:

— Бид та хэдийн шиврийг үнэрлэж хэвтэж чадахгүй! гэж маргав. Мягмар мэтийн хэдэн хүүхэд дуртай дуртай зүгтээ харж унтана гэв.

Гэтэл Сэмбэн:

— За тэгвэл би та нарын хэлснээр хөлөө хаяа руу хандуулж унтъя. Уг нь гэрийн үүд рүү толгой хандуулж унтана гэдэг нүгэл байдаг юм. Яах вэ би та нарын үгэнд оръё! Та нар оронд нь надад нэг нэг дэвтэр өг! гэв.

— Би тэгж Сэмбэнд дэвтэр өгч луйвардуулж чадахгүй! гэж Мягмар шууд эсэргүүцлээ.

Бие биедээ хорон үг хэлж, Сэмбэнг «Дээрэлхдэгээ боль!» гэлцэж баахан маргаж байгаад цөм хаяа руугаа хөлөө жийж унтахаар шийдлээ. Ингэж унтах бидэнд үнэхээр тохиромжтой болж, орондоо ороод ярилцаж шуугилдаж байхад бидний толгой хоорондоо ойр аятайхан байдаг байв.

Гэтэл нэг шөнө том Жамсрангийн гутлыг хаягаар хулгай аваад явчихжээ. Тэгээд тэр өдөр хичээлдээ гуталгүй суугаад үдэш нь надад ярихдаа:

— Миний гутлыг Борзоон л аваад явчихлаа. Уг нь хөл нүцгэн явдаг амьтан гэсэн. Одоо гуталтай болчихлоо. Даарсан юм байх даа? гэв.

Би бүр мэл гайхаж:

— Борзоон гэж хэн бэ? гэж асуув.

— Энэ аймагт Борзоон гэж нэг лут хулгайч бий гэнэ!

— Хэн чамд тэгж ярьж байна.

— Хүүхдүүд. Зарим нь үзсэн байна билээ. Манай сургуулийн хашаа дотор нэг шөнө, бүр чармай нүцгэн гүйж явсан гэнэ!

— Худлаа байлгүй. Аягүй бол Мягмарыг л нэг нь хараа биз.

— Хаанаас!! Мягмараас бүр хамаагүй өндөр, хөлийнхөө уланд үстэй хүн байдаг юм гэнэ.

— Борзоон гэдэг нэртэйг нь чи яаж мэдсэн юм бэ?

— Эндхийн хүүхдүүд бүр сайн мэдэх юм. Мандалын Бибиш надад ярьсан.

— Худлаа даа. Би л тоглоомоор Нямжавт ярьж байсан юм. Бууцагааны Нямжав гэж нэг годгор үстэй хүүхэд бий шүү дээ. Түүнд чинь би ярьж байсан юм.

Намайг ингэж хэлэхэд Жамсран огт тоосонгүй:

Тэгэхээр нь би ярьснаа улам тодотгож:

— Манай сумд Борзоон гэж хүн байсныг чи санаж байгаа биз. Бор царайтай, үс нь их ургачихсан, нэг залуухан хүн айл хэсэж, ажил хийгээд явдаг байснаа даа! Би түүнийг чинь бодож байгаад ярьчихсан юм гэв. Гэтэл Жамсран над руу ойртож суугаад:

— Тэр манай сумын Борзоон чинь ёстой гэмгүй хөөрхий амьтан байхгүй юу! Харин эндхийн Борзоон чинь биднийг бүр баллах гээд байна. Энэ шинэ барьсан гэрүүдийн чинь цагаан бүрээсийг Борзоон л шөнөөр ирж урчхаад байгаа гэнэ. Урд эгнээний баруун захын гэрийн бүрээсийг хүүхдүүд унтаагүй байхад ирээд ширжигнэтэл нь урсан гэнэ. Тэгэхэд нь хүүхдүүд «Хүүе хэн бэ?» гэж хашхирсан чинь «Борзоон» байна аа! гэж хэлчхээд зугтаагаад явчихсан гэнэ. Хүүхдүүд «үзье» гээд гараад харсан чинь хашаа дээгүүр даваад явчихсан байна гэж ярив.

— Худлаа даа. Шал худлаа! гэж хэлээд, би байраасаа гарч, урд эгнээний баруун гэрт орлоо. Тэнд хоёр хүүхэд орон дээрээ номоо дэлгэчхээд, хуруу гаргаж суув.

— Танай гэрийн цагаан бүрээсийг шөнө урчихсан гэв үү? гэж би асуув.

— Тэгсэн юмаа гэж шар дээлтэй хүүхэд хариулаад, намайг их хардсан янзтай өөдөөс ширтэн харав.

— Хэн урсан юм бэ? гэж би асуулаа.

— Борзоон гуай л нэрээ хэлж байгаад урсан даа. Энэ үгийг сонсоод, би учрыг тайлбарлах санаатай:

— Борзоон гэж хүн байхгүй, нөхөд минь! Би зохиогоод ярьчихсан юм гэтэл шар дээлт нь:

— Нөхөр минь чи аль сумынх вэ? гэж надаас асуув.

— Баянбулагийнх.

— Аяа, мэдэж авлаа. Хэдүүлээ багш дээр очъё! гээд шар дээлт миний ханцуйнаас шууд шүүрч авлаа.

— Байз л даа би учир ярья!

— Учир ярих юу байсан юм бэ? Чамд тэгж сангийн гэр хорлон сүйтгэж байх хэрэг юу байна.

— Үгүй ээ? Би сүйтгээгүй юм даа. Борзоон гэж манай нутагт нэг гэмгүй хүн байдаг юм. Би түүнийг бодож байгаад...

— Чи тэгээд гэмгүй хүний нэр барьж хорлон сүйтгэж яваа юм уу?

— Би сүйтгээгүй! гэж байна шүү. Энэ чинь хаашаа тэнэг нөхөр вэ?

— Тэгээд хэн сүйтгэсэн юм бэ?

— Би сүйтгээгүй гэж байна шүү.

— Тэгвэл танай сумынхан л сүйтгэсэн дээ.

— Боль нөхөр минь!

— Харин чи боль!

Шар дээлт бид хоёрын ингэж хэрүүл дэгдээх дээр тулж байтал, шар дээлттэй хамт байсан жижиг нүүртэй доожоогүй нөхөр:

— Баасансүрээн! Наадахыгаа чирч аваачаад захиралд өгчих! Баянбулагийнхан яах гээд байгаа юм бэ!? гэж сүрхий омогтой дуугарав.

— Танай сумынхан л гэж би хэлчхэв.

Тэгтэл тэр хоёр намайг хоёр талаас минь барьж аваад, үүдээр гартал түлхлээ. Би босгонд тээглэж хаалганы гадна унаад, унасан дороо босон харайж, тасаг руугаа зугтлаа.

Хоолны дун дуугарах бас л болоогүй, гадаа гаръя гэхэд бороотой, гэрт сууя гэхэд суух ч газар олдохгүй энэ өдөр тун тавгүй байлаа.

— Хашбат, чи явж хоол «Тагнаад» ирээч! гэж Жамсран надад хэллээ. Энэ өдөр хоол тагнах миний ээлж байлаа. Би дуртай дургүй гарч гал тогооны байшин руу явав.

Хоол тагнана гэдэг тун хариуцлагатай ажил. Хоол тагнах хүн, аль болохоор мэдэгдэлгүй гал тогооны цагаан байшингийн хананд хүрээд, цонхоор толгойгоо харагдуулахгүйн тул цонхнуудын доогуур бөхийн явсаар яг галын өрөөний цонхон дор очиж, эхлээд чимээ чагнана.

Тэгээд галч нарын ярианаас, хоол болж байгаа нь илт мэдэгдвэл буцаад ирнэ. Мэдэгдэхгүй бол гэнэт цонхоор өнгийж юу болж байгааг маш түргэн мэдэж аваад буцаж зугтаана.

Намайг гал тогооны байшингийн урд ирэхэд, өөр нэг байрны тагнуул мөн ирчихсэн цонхны тушаа түгдийгээд сууж байлаа.

— Юу болж байх шиг байна? гэж би асуув.

— Удахгүй байх. Ширээн дээр тавгууд өрчихсөн байна гэж тэр шивнэв.

— Чи Намид галчийн өрөө рүү хараагүй юү? гэж би асуулаа.

— Одоо л санаатай... гээд тэр дээшээ өлийн харав. Галын өрөөнд юу болж байгааг би чимээгээр нь мэдчих санаатай чагнасанд хүмүүс ярилцаж, нэг хувингийн таг хангинан дуугарсан боловч тодорхой юм юу ч мэдэгдсэнгүй.

— Чиний нэр хэн гэдэг вэ? гэж би хажуу дахь хүүхдээсээ асуувал

— Миний нэр Сэдхүү гэв.

Бид хоёр гал тогооны цонхон доогуур бөхийсөөр гүйж баруун үзүүрт нь хүрээд тэндээсээ хэд харайж хичээлийн байрны урдуур гараад, хураалттай тоосгон дотуур аажуухан ярилцаж явлаа.

— Баянбулагийнхан бүлэглэж манай сумынхныг зодох гэсэн байна гэж Сэдхүүг ярихаар нь, би учрыг үл мэдэгч болж:

— Яагаад зодох гэсэн юм бол? гэж асуулаа.

— Баянбулагийнхан Борзооны нэрийг барьж нэг нь хулгай хийсэн юм шиг байна билээ. Түүнийг нь хэллээ гэж л зодох гэсэн юм байх гэв.

— Борзоон гэж хэн юм бэ? гэж би Сэдхүүгээс асуулаа.

— Эндхийн ёстой нэг босоо ороолон байдаг юмаа. Баянбулагийнхан түүний нэрийг барьж, манай гэрийн цагаан бүрээснээс урсан байна билээ гэж тэр ярив.

— Борзоон гэж үнэхээр тийм хүн байдаг юм уу? гэж би асуулаа.

— Байдаг юм гэнэ билээ. Би ч үзээгүй. Манай сумын нэг хүүхэд барааг нь хальт хараад алдчихаж. Бидэн шиг юманд гүйцэгдэх аргагүй хурдан амьтан юм байх аа гэж тэр ярив.

Борзоон гэж нэг үл бүтэх амьтан энд «Үнэхээр байдаг юм болов уу?!» гэж би гайхаж явлаа.

## БОРЗООН УРШИГ ТАРЬЖ ЭХЛЭВ

Анх Нямжавт ярьсан миний дэмий яриа сургууль даяар тарж «Борзоон» гэж нэг амьтан үүслээ гэж би бат итгэж байлаа. Гэтэл хүн бүхэн, Борзооны тухай бүр үнэмшмээр юм яриад байхаар би өөрөө ч заримдаа итгэх шахаад байв. Гэвч хараахан гүйцэд итгээгүй. Миний дэмий ярианаас л ийм хэрэг гарлаа, хамаг буруут нь би боллоо, гэж дотроо гэмшсээр явлаа. Гэтэл яван явсаар Борзоон бидэнд ч гай тарьж эхэллээ.

Нэг өдөр хичээл тараад, байрандаа орох гэж явтал:

— Сэмбэн та хоёрыг захирлын өрөөнд дуудаж байна гэсэн хэл ирлээ.

Би ямар хэрэг хийснээ эхлээд бодлоо. Захирал дуудахыг бодоход заавал нэг сүрхий хэрэг дэгдсэн байж таарна. Аягүй бол Бибиш Хорлоо хоёр шиг шийтгүүлнэ байх гэж бодлоо. Тэр хоёрын шийтгүүлж байхыг би нүдээрээ үзсэн юм. Чухам ямар хэргээр тэд шийтгүүлснийг мэдэхгүй.

Сэмбэн бид хоёр дулаан дээл өмсөөд, захирлын өрөөнд орж ирлээ. Тэнд Цэвэгдорж багш, Ядам багш хоёр байв.

Бид хоёр ороод зуухны хажууд номхон зогслоо. Цэвэгдорж багш суудлаасаа босож миний өмнө ирээд:

— Чи томоотой царайлсан, бас нэг хачин нөхөр өө дөө! Наашаа хар! гэв.

— Наад нөхөр чинь сургуульд ирсэн анхны өдрөөс «тар нь танигдсан юмаа!» гэж Ядам багш хажуугаас нь хэлэв.

Яагаад Ядам багш намайг ингэж хэлж байгааг би мэдэж байлаа. Энэ бол сургуульд ирсний маргааш өглөө болсон хэрэг. Би тэгэхэд өглөө бүрээн дуунаар яаралтай босож, хоолны дун дуугармагц гал тогооны байшингийн ард очиж жагсдаг журамтай байсныг мэдээгүй байсан юм. Тиймээс яаралгүйхэн босож, нүүр гараа угаагаад хоолны дун дуугарахад мөн яаралгүй явсаар очиж, жагсаалын эцэст орж зогссон билээ.

Ядам багш энэ өдөр жижүүртэй байсан тул жагсаалын өмнө дун барьж зогсоод, хоолонд хамгийн сүүлд ирсэн намайг их л анхааралтай ажиглаж байлаа. Уг нь би хоолны дун дуугармагц турж үхэх гэж байгаа амьтан шиг гал зуух руу яаран гүйх ичгэвтэр юм уу даа гэж дотроо бодож явсан юм.

— Та нар талхаар шидэлцсэн үү? гэж асуухад нь би түрүүлж

— Тэгсээн багш аа гэв.

Ядам багш бидний царайг хэсүүлж хараад:

— Танай Баянбулагийнхан сахилгагүй байна. Талхаар шидэлцэнэ гэнээ!! Та нарын үдийн хоолыг хаслаа. Дахиад талхаар шидэлцвэл хатуу ярина шүү. Дайны цаг байна, одоо дайны хуулиар л ярина. Ялангуяа чи нөхөр... гээд над руу харснаа:

— Нэр чинь хэн билээ гэв.

— Хашбат! гэтэл

— Нөхөр Хашбат өглөө жагсаалд хожигдоод бас талхаар шийдэлцэнэ гэнэ ээ! гэв.

Сургуульд ирсэн анхны өдрөөсөө «тар нь танигдсан» гэдэг Ядам багшийн үгийг сонсмогц энэ өнгөрсөн явдал миний санаанд зурсхийн бодогдоод өнгөрөв.

— Чи Бууцагааныхны цагаан бүрээсийг яах санаатай урсан бэ? гэж Цэвэгдорж багш надаас асуулаа.

— Би ураагүй, багш аа

— Тэгээд хэн урсан юм?

Цэвэгдорж багшийг ингэж асуухад, Сэмбэн хажуухнаас:

—Наадах чинь ураагүй байх аа, багш аа! гэж хэлэв.

Ядам багш ч Сэмбэнг дагуулан гарав.

Цэвэгдорж багш бид хоёр л үлдлээ.Надад маш аймшигтай санагдана. Цэвэгдорж багш надтай цаг гаруй ярив.

«Борзоон гэж огт байхгүй. Би тоглоомоор Нямжавт дэмий юм ярьсан маань сургуулиар тарж ийм хэрэг боллоо. Миний буруу. Би ямар ч хулгай хийгээгүй. Гэрийн бүрээс ч ураагүй» гэж би бүх явдлыг нарийвчлан ярив. Цэвэгдорж багш нэг ч үг дуугаралгүй миний яриаг чагнаж аваад:

— Чиний ярьж байгаа цөм үнэн гэв.

Миний дотор онгойх шиг санагдлаа. Гэтэл Цэвэгдорж багш дэргэдээ сандал тавьж намайг суулгаад:

— Чиний ярьж байгаа цөм үнэн. Одоо чи сургуулийн байранд хэн хулгай хийж, гэрийн бүрээс урж, хошлон оготолж байгааг надад хэлж өг дөө. Чи өөрөө хулгай хийдэггүй чинь үнэн. Би чамд итгэж байна.

— Би мэдэхгүй.

— Чамаас өөр сайн мэдэх хүн байхгүй шүү дээ

— Би мэдэхгүй, багш аа!

— Яагаад?

Би үг хэлж чадсангүй. Гэтэл Цэвэгдорж багш:

— Чи бүгдийг мэдэх ёстой.

— Яагаад?

— Учрыг нь би чамд ярья! Уг нь чи өөрөө ярих ёстой байсан юм даа. Яах вэ би ярья. Чи сонс. Сурагчдын хоол хувцас хулгайлдаг, тэгээд ч зогсохгүй сургуулийн шинэ гэрүүдийн цагаан бүрээсийг хүртэл урж, аминдаа ашигладаг тийм хүмүүс манай сургууль дотор бий. Үнэн үү гэв.

— Үнэн!

— За тийм. Үнэн. Тэр үл бүтэх этгээдийг чи сайн мэднэ. Үнэн үү?

— Худлаа. Би мэдэхгүй багш аа!

— Чи худлаа ярьж байна. Чи сайн мэднэ.

— Мэдэхгүй, багш аа.

— Сайн сонс чи! Чи бүгдийг сайн мэднэ. Мэдэхээр барахгүй тэр үл бүтэх этгээд чиний дотно хүн байгаа. Тэр хүн гэмт хэрэг хийгээд баригдахгүй байхын тулд... чи сонсож байна уу? баригдахгүйн тулд гэж... би хэлж байна шүү, баригдахгүй байхын тулд... бас өөрийгөө нуухын тулд, хүүхдүүдийг айлгахын тулд, «Борзоон» гэж нэг аймшигтай хүн байдаг гэсэн цуурхал тараахыг чамд даалгасан байна. Чи тэр даалгавар ёсоор Нямжавт тийм юм зохиож ярьсан. Нямжав ч цааш нь тараасан. Нэгэнт тийм цуурхал тарсан болохоор хүүхдүүд юм л алга болбол «Борзоон авсан» гэж ярьдаг болсон. Гэрийн бүрээс урсан ч «Борзоон урсан» гэдэг л болсон. Борзоон гэдэгт чинь хууртаад хүүхдүүд жинхэнэ хулгайчийг барих гэж бодохоо ч больсон. Ингэж «Борзоон» гэдэг нэрээр халхавч хийгээд нэг нөхөр манай сургуулийг санаа амар сүйтгэж байна. Тэр хулгайчид санаа амар хулгай дээрэм хийж явах бүх бололцоо, үүд хаалгыг нь чи ингэж нээж өгсөн...

— Үгүй ээ, багш аа. Тийм юм байхгүй. .

— Дуугай бай, нөхөр минь! Чи Борзооныг зүгээр нэг хүн ч биш, хөлийнхөө уланд үстэй, ямар ч хурдан моринд гүйцэгддэггүй гэхчлэн ярьсан чинь хүүхдүүдийг айлгахад бүр ч сайн шалтаг болсон. Энэ бүхнийг чи өөрөө ч зохиож яриагүй. Цаад хүн чинь ингэж яриарай гэж чамд зааж өгсөн. Ийм л байна. Чи тэр хулгайчийг л авчирч аль! Чамтай өөр юм ярихгүй гэв. Надад хэлэх үг олдсонгүй. Баахан дуугүй сууж байгаад

— Би мэдэхгүй ээ, багш аа гэж дахин нэг хэллээ.

— Мэдэх л болно доо чи. Хэлэх л болно доо чи! гэж хэлээд, Цэвэгдорж багш ширээн дээрээ ном дэлгэн юм бичиж эхэллээ. Намайг хайхрахаа болилоо. Би харанхуй болтол суув.

Цэвэгдорж багш шүүгээ уудлан, лаа гаргаж асаагаад, над руу нэг харж:

— Чи хэлэх болоогүй л байна уу? гэв.

— Надад хэлэх юм алга, багш аа.

— Хэлэх л болно доо чи. Яах вэ сууж л бай.

Ингээд асаасан лаагаа өмнөө тавьж. дахин юм бичиж эхэллээ.

Оройн хоолны дун дуугарч хүүхдүүд хоолондоо орлоо.

Хоол идээд дууслаа. Нэг хэсэг хүүхэд хашаа дотор хашхиралдан шуугина. Галч нар түлээгээ хагалаад дууслаа. Энэ бүхнийг би чимээгээр нь таамаглан мэдэж суув.

Харанхуй боллоо. Бодвол одод гараа байх. Хүүхдүүдийн чимээ намдаж, ноход шуугилдана. Тооно өөд харахад хав харанхуй. Гадаа их л хүйтэрч байгаа янзтай, гэрт суухад ч бие жихүүцэж байлаа.

—Чи гурав хоногийн дотор хэлнэ үү? Шоронд сууна уу? гэж Цэвэгдорж багш над руу харснаа босоод ирлээ. Тэгээд намайг дуугарч амжаагүй байтал, доошоо тонгойж Шүүгээний нүдийг уудлав. Авдрын түлхүүр эрж байх бололтой.

— Багш аа гурав хоног бодъё гэж би хэлэв.

* * *

— Ингээд намайг байрандаа орж ирэхэд хүүхдүүд унтчихсан байлаа. Хүүхдүүдийн хөл дээгүүр алхлан, гэрийн баруун хойморт гараад тэмтрэн үзвэл

Сэмбэн бид хоёрын гудас хуйлаастайгаа хаянд байв. Би хоёр op℮o засаад орондоо орж хэвтлээ. Гэрээ санаж байх гэдэг учиргүй. Гэр санахын дээр гэдэс өлсөөд, огт унтаж болсонгүй. Хөнжлөө толгой дээгүүрээ нөмрөөд баахан уйллаа. Ядаж Сэмбэн байрандаа ирдэггүй.

Би хөдөө гэртээ байх цагийн аль сайхан зүйлийг түүж бодохыг хичээлээ.

Үертийн голд манай зуслан бий. Зуны өглөө би унтаж унтаж босоод, нүдээ нухсаар гэрээсээ нүцгэн гарч ирэхэд өглөөний наранд нүд гялбаад л. Бас ээж маань зэлэн дээр үнээгээ сааж суудаг сан.

Би Үертийн гол дагуу зуны өглөөг жаахан ажиглаад, гэртээ орно. Тэгэхэд ээж маань өрөм хусам хоёр холиод, аяганд хийчихсэн байна. Би эхэлж хусмыг нь идчихээд, дараа нь өрмийг алган дээрээ дэлгэн тавьж, цөцгийг нь долоож эхэлнэ.

Өрмийг давхраар нь биш дангаар нь алган дээрээ цөцгийг нь дээш харуулж дэлгээд, баахан долооход нимгэрсээр байгаад цоохор хальс үлдэнэ. Тэгэхэд нь хуйлж байгаад ганцхан үмхэнэ. Заримдаа манайх сүүн дотор цагаан будаа хийгээд хөөрүүлдэг байсан. Тэгээд өглөө нь сүүний ёроолын будааг аягалж, өрөмтэй холиод идэхэд хамгийн сайхан хоол гэж л санагдахаар байдаг юм билээ. Энэ бол миний багад л ингэж иддэг байснаас биш, дайн эхэлж намайг сургуульд орсон цагаас хойш ер нь ингэж идээгүй санагдана.

Хаврын өглөө Баянбулагийн төвд байдаг хамгийн сайхан юм ер нь Тампуулин багшийн бүрээний дуу л гэж би санадаг. Тампуулин багш бүрээг яагаад тэгж сайхан дуугаргадаг байв аа!

Хаврын өглөөний нар тусаж, Бүрдний уужим хөндий нэлдээ шаргалтан туяарч байхад л Тампуулин багшийн бүрээн дуу хангинаж эхэлнэ. Энэ дуунаар бид ч цүнхтэй номоо бариад, гэр гэрээсээ гарна. Тампуулин багшийн бүрээн дууг чагнах тусам сургууль руу яарах мөртөө бид гэрээс сургууль хүрэх замдаа дандаа ноцолдож явдаг сан.

Хавар гэдэг яасан ч сайхан улирал билээ. Өвлийн дуусан сураг алдарч, говь руу нүүгээд явчихсан ах дүү, гэр орон маань хангайдаа гарах гэж зэрэглээ мяралзсан Бүрдийн хөндийг өгсөн өглөө оройгүй нүүдэл цувна. Бүрдийн хөндий нэлдээ хүн малаар дүүрнэ. Усны шувууд ирнэ. Энэ хөндийн зэрэглээ нь бүр ч гоё. Сургуулийн хашаанаас гүйж гараад, үдийн хирд ийш тийшээ харахад хол ойрын

баримжаа, хүн малын дүрс нэлдээ долгион дотор манарч хөвөлзөөд, нэг их ногоон алаг далай юм уу, үлгэрийн орон дотор л энэ ертөнц найгаж байгаа юм шиг санагдана. Ийм дулаан тунгалаг өдөр халуун салхины өөдөөс харж, элгээрээ газар наагаад хэвтэхэд долгилон үелзсэн гоо нарийн зэргэлээ бараг маажаад авч болохоор нүдний өмнүүр жирвэлзээд, морьтой хүн явж байгаа нь эсхүл тэнгэрт тулсан гозгор хар юм, эсхүл газраар нүүгэлтэж хөвсөн нүсэр бараан дүрс болж харагдана.

Бүрдний хөндий хаврын улиралд ингэж хоёр хөлтэй, дөрвөн хөлтэй, өд жигүүртэй өч төчнөөн амьтны жаргалын орон болж байдаг ч Тампуулин багшийн бүрээн дуу байхгүй бол бас л нэг их жавхлан дутагдах юм шиг надад санагддаг байсан даа. Энэ бүрээн дуунд бид байтугай, нуурын шувууд, бэлчээрийн мал, Далан Хайрхан, Баянбулагийн сархиа нэлдээ баярлаж, энэ бүрээн дуугаар л хаврын жаргал ирснийг ертөнцийн чих сонсож тарвага хүртэл нүхнийхээ аман дээр гарч чагнадаг байсан байх.

Баатар гуайн хөгшин хүртэл биеэ муу байхад гэрийнхээ хаяанд гудас дэвсэж суугаад, бүрээний дуу чагнахаараа уйлдаг байсан юм. Миний тэнэг гэдэг нь! Энэ ертөнцөд наслах хугацаа нь гүйцэж байгаа хүн, ирж байгаа улирлын сайханд сэтгэл нь шаналж гонсойсондоо л уйлдаг байгаа биз. Тэгэхэд энэ бүрээн дуу чинь манай сургуулийн бүрээн дуу, биднийг ! дуудаж байгаа дуу, танд ямар хамаа байна гэсэн шиг бодол бодож би сэтгэлдээ тэр хөгшинд их л дээрэлхүү, номоо зүүж, дуу дуулсаар хаягаар нь гардаг сан. Тампуулин багшийн бүрээн дуу одоо ч миний чихэнд хадаастай л явна. Хэдхэн сарын өмнө, сонсож байсан юм чинь яаж тийм амархан мартагдах вэ дээ. Бодохоос л нулимс гарах гээд байна.

Хүүхдүүд энд тэндгүй хурхирч хаягаар хүйтэн салхи сийгнэ. Сэмбэн бас л ирдэггүй. Би гутлаа өмсөж, дээлээ нөмрөөд сэмхэн гарлаа.

Гадаа бүдэгхэн саарал туяатай, эргэн тойронд нам гүм, мяраалж яваа хүний хөлийн чимээ ч тээр хол дуулдахаар аймшигтай байв. Би гэрээс гараад хашааны ёроол даган явах гэтэл хашааны ёроолд нэг хүн зогсоод байх шиг санагдав. Буцаад гүйчих юм уу гэснээ, нүдээ дасгах хэрэгтэй гэж бодоод дороо жаал зогслоо.

Өнөөх Борзоон дахин бодогдов. Энэ хашааны ёроолд нээрэн л нэг өндөр хар хүн зогсоод байх шиг. Хоолойгоо засаж чангахан чимээ гаргалаа. Багш нарын хашаа дотор хүн ярьж байгаа дуулдана. Би өнөөх хар юм руу ойртож, зоригтойхон хоёр алхаад тонгойж ажиглав. Ер хөдлөх биш. Хажуугаар нь алхсаар өнгөрч, агуулах байшингийн ёроолд байгаа урт цагаан авдрын дэргэд очоод Сэмбээн гэж аяархан дуудлаа. Чимээ алга. Чулуу аваад, хажуу талынх нь бөөр рүү тогштол, бүх сургууль даяар дуулдмаар түн түн хийж дуугарлаа. Дотор нь хүн байх шинжгүй. Би их чимээ гаргачихсанаасаа, айж хэдхэн том харайгаад гэр рүүгээ орлоо.

Намайг орондоо ороод амьсгаагаа дөнгөж дарж байтал үүд зөөлөн нээгдэж нэгэн сүүтгэнэсэн юм орж ирсэн нь Сэмбэн байв. Сэмбэн харанхуй дундуур явж миний дэргэд хүрч ирээд:

— Чи унтаагүй байна уу? гэж асуув.

— Унтаагүй.

— Гэдэс чинь хир өлсөж байна? Оройн хоолонд ороогүй биз?

— Ороогүй. Гэдэс их өлсөж байна.

— Аль вэ амаа ангай!

Би харанхуй дундуур таамаглан Сэмбэнгийн өгснийг зажлаад үзтэл хонины сүүл байсанд

— Чи үүнийг хаанаас олоо вэ? гэв. Тэр маань:

— Чи дуугүй л ид! гэж байна.

Сэмбэн ч өөрөө тун ховдог идэв бололтой. Гэвч дан өөх тул төдий л идэж болсонгүй дорхноо бялуурав. Бид хоёрт хоорондоо ярилцах юм их байсан тул хоёулаа өвөртөө орж хэвтлээ.

Орон дотроо орсон хойноо Сэмбэн надаас:

— Чамайг юу гэж байна? гэв.

Цэвэгдорж багш юу юу асуусан. Би юу юу гэж ярьснаа Сэмбэнд нэгд нэггүй ярилаа.

— Чи их буруу юм хийсэн байна. Гурав хоног юугаа бодож, юугаа ярих гээ вэ чи? Мэдэхгүйгээ хэлээд л суугаад байхгүй. Өөрийгөө хэрэгт хийх чинь энэ дээ гэв.

# БОРЗООН ДАХИН УРШИГ ТАРИВ

Цэвэгдорж багшийн хэлсэн үг миний бодож байсантай яг таарав. Би анхандаа «Борзоон гэдэг хүн байхгүй, миний ярианаас л гарсан юм» гэж бодож байснаа дараа нь олон хүүхэд яриад байхаар «Борзоон» гэж энэ аймагт үнэхээр нэг хүн байгаа юм болов уу гэж эргэлзэж байсан юм. Гэтэл Цэвэгдорж багшийн ярианаас хойш, энд «Борзоон» гэдэг хүн байхгүй, харин Борзооны нэрийг барьсан нэг этгээд заавал байгаа гэж баттай боддог боллоо. Тэр хүнийг гурав хоногийн дотор олж өгнө гэж Цэвэгдорж багшид ам алдсанаас хойш, миний сэтгэлд тэр хүнээс өөр бодогдох юмгүй боллоо.

«Ямархуу зүс царайтай, ямар янзын амьтан хаана яваа бол?! Муу цусыг яг хулгай хийж байхад нь палхийтэл барьж аваад, шүүхэд өгөх юмсан. Эсхүл авдарт хийлгэх юмсан» гэж хорсон бодож, бодох тоолон уур хүрч явав. Сүүлдээ бүр хичээл дээр сууж байхад хүртэл бодогдоод байдаг боллоо.

Нэг өдөр Жанцан багшийн хичээл дээр бүр их бодов. Жанцан багш тоо заадаг байсан юм. Би үнэнээ хэлэхэд тооны хичээлд сайн л даа. Гэрийн ажил хийлгүй ирж, эсхүл тоо буруу бодож, Жанцан багшийг уурлуулж байсан удаа огт байхгүй. Миний ганц шамдаж, гартаа үзэг барьж, өвөр дээрээ цаас ном дэлгэж оролддог хичээл тоо л байсан юм. Бусад хичээлийг би цаг зарцуулалгүй давтдаг байсан.

Харин тооны хичээл бол огт өөр. Тоог давтахад заавал суух хэрэгтэй. Суух суухдаа гартаа үзэг цаастай, ганцаараа суух хэрэгтэй. Тооны хичээл давтах болохоороо л би байр руугаа номоо аваад гүйдэг байлаа. Манай сургууль ирээдүйд, чухам хэзээ ч юм бүү мэд, нэг барилга барина гэж сургуулийн хашааны гадна талд баахан газар ухаж баахан тоосго овоолсон байв. Энэ овоолсон тоосгон дотор нэгэн нөмөртэй хөндийд орж, би тоогоо давтдаг байлаа. Энд ганц би ч биш, хураасан тоосгонуудын нөмөрт ирж суудаг хүүхэд олон байв. Ялангуяа дулаавтар өдөр бол хураасан тоосго бүрийн ёроолд л хүүхдүүд нэг хоёроороо, заримдаа гурваараа нийлээд номоо дэлгэж, зэвхий царайлан сууцгаана.

Үүнийгээ бид хичээл давтдаг байр гэдэг юм. Яагаад ч юм, энэ байрандаа ирээд л суухад, тоо боддог миний ухаан гоц сэргэнэ. Тоо зөв бодох шиг урамтай

юм үнэндээ ховор. Тоо сайн боддогоороо би Жанцан багшийн хайртай шавь нь болсон юм.

Тоонд муу хүүхдүүд Жанцан багшийн уурыг тун их хүргэнэ. Арга нь олддог бол Жанцан багшийг уурлуулж болохгүй л байгаа юм. Зүрх муутай хүн.

Урьд өдөр нь Борзооны уршгаар Цэвэгдорж багшид байцаагдсанаас би анх удаа гэрийн даалгавар хийлгүй ирж, түүндээ бантаад Жанцан багшийн нүүр рүү ч эгц харж чадахгүй суулаа.

Сэтгэл ингэж доноголзохын хажуугаар Борзооны тухай бодол намайг хэдгэнэ шиг ээрч байв. Ашгүй Жанцан багш гэрийн ажлыг энэ өдөр нийтэд нь шалгалгүй, хүүхдүүдийг нэг нэгээр нь босгож, самбарт тоо бодуулж байлаа.

Тэр хооронд нь би Борзоонык баривчлах тухайгаа бодож суув. Борзооныг би шөнө л барина гэж бодов.

* * *

«Би хашааны ёроолд зузаан дээл өмсөөд суулаа. Тэнгэрт од ч үгүй, сар ч үгүй, хав харанхуй. Гэхдээ салхигүй байна. Нүдэнд юм харагдахгүй болохоор би чимээ л чагнаад байлаа. Гэтэл нэг хүн хашаа дээгүүр сэвхийтэл харайж хашаа дотор орж ирээд, ийш тийшээ ажиглаж байгаа бололтой хэсэг зогслоо. Би хөдлөхгүй суугаад л байв. Гэтэл хашаа дотор орж ирсэн хүн сэмээрхэн алхсаар Бууцагааныхны гэрийн гадна ирээд, өврөөсөө хайч гаргаж гэрийн бүрээснээс өмлөн хайчилж эхэллээ. Би араас нь ойртож очлоо. Намайг огт мэдэхгүй байна. Би ханцуйгаа шамлаж мяраасаар бүр дэргэд нь бараг гар хүрмээр ойртлоо. Гэтэл, тэр хүн гэнэт эргээд намайг бариад авлаа. Би хөлийг нь хавсарлаа. Тэр хүн миний нүүр рүү гал бутартал цохилоо. Би нүүр рүү нь нэг хий дэлсээд алдлаа. Гэтэл тэр хүн намайг чирээд гар нь гозгонон хашаа руу гүйлээ. Би үхсэн ч тавихгүй гэж бодоод чирэгдэж явах зуур Сэмбээн!» гэж маш чанга хашхирлаа.

— Аан! гэж миний хажууд суусан Сэмбэн над руу том харав.

Хоёр хүүхэд самбарын өмнө тоо бодоод зогсож байлаа.

— Борзооныг барих тухай бодож байгаад чиний нэрийг дуудчихлаа гэж Сэмбэнд би үнэнээ хэлэв. Сэмбэн юу ч хэлсэнгүй. Би Борзооны тухай дахиад бодлоо. Ер нь Борзооныг яаж барья даа гэж элдэв арга бодов.

— Хашбат! гэж Жанцан багшийн дуу гэнэт тасхийв. Юу асууж байгааг би ойлгоогүй ч гэсэн босож номхон зогслоо.

— 192 дугаар дасгалын хариу хэд гарсан бэ? гэж Жанцан багш асуув. Гэрийн ажил хийгээгүй болохоор би дуугүй зогссоор байлаа. Гэтэл багш босож, миний дэргэд ирээд, дэвтэр рүү маань тонгойн харж:

— Гэрийн чинь ажил хаана байна? гэж асуув.

— Бодоогүй?! гэтэл их л уур нь хүрч байгаа бололтой, үг ч хэлэлгүй миний нүд рүү эгц ширтэж нэг хэсэг зогсов.

Жанцан багш хүүхдүүдийг яаж ч шийтгэлээ гэсэн хүүхдүүд хожим нь инээлдэж ярина уу гэхээс биш, гомддоггүй нь сонин.

Нэгэнт гэрийн ажил хийгээгүй ирсэн болохоор би ч гомдсонгүй, дотроо «Борзоонд» уур хүрч суулаа. Борзооны уршгаар би анх удаагаа ингэж тооны хичээл дээр муу дүн авлаа. Очиж очиж тооны хичээлд, хамгийн дуртай хичээлдээ муу авсанд уур хүрч, тэр Борзооныг гарт баригдвал тэр дор нь «баллах юм хуна» гэж бодож суув.

Жанцан багшийн дараа Чойдог багш ороогүй бол би бас л Борзооныг юм уу, ямар нэг дэмий юм бодож чилэх байлаа. Чойдог багш бол намхан гэдгэрдүү нуруутай, махлаг өргөн биетэй, сайхан дугариг хар хөмсөгтэй, инээмсэглэсэн дулаахан бор нүдтэй, алхах, ярих, инээх юм ,бүхэн нь цовоо, бас хөгжим тоглодог, хүүхдүүдэд сайхан юм ярьж өгдөг хүн билээ. Бидэнд орос хэл заана. Чойдог багшийн хичээл биднийг ганц цагт бүрмөсөн сэргээдэг байлаа. Чойдог багшийг ороод ирэхэд хүүхдүүд цөм өөдөөс нь инээмсэглэн харцгаана. Юм бичиж байхдаа ч инээмсэглэн бичицгээнэ. Хэн юу дуртайгаа асууна.

Манай ангид Батнасан гэж инээхээ мартчихсан юм шиг нэг хүүхэд байсан юм. Юмнаас сэжиглэнэ, цээрлэнэ гэж байхгүй. Сайн өдөр болохоор өглөө эрт босоод, аймгийн гуанз руу явна.

Түүнийг уйлуулахад тун амархан «Хөдөө гэртээ байх мөн ч сайхан сан. Батнасан чи гэрээ санаж байна уу?» гээд асуухад л уйлчихна. «Ээж чинь мөд чамайг эргэж ирэх гэнэ. Одоо наашаа тэмээ унаачхаад л явж байгаа даа» гээд ярихад л уйлна. «Аав, ээж чинь чамайг тоохоо байсан» гэж хэлэхэд хүртэл уйлна.

Гадуур явж байхыг нь харахад гараа ханцуй дотроо зөрүүлж бариад, ямагт бодол бодож, доошоо газар ширтэж явна.

Гэтэл Чойдог багшийн хичээлийг ороход энэ Батнасан хүртэл нүд нь тормолзоод, инээх шахаж суудаг билээ. Заримдаа багшаас юм асууна. «Уулын савдаг гэж байдаг юм уу, багшаа?» гэж нэг асууж байхыг нь би сонссон. Бусад багшийн хичээл дээр бол ямагт гэдэс нь базалж байх маягтай, царайгаа ярвайлгаж, амаа жимийж сууна. Багш аашилбал чимээгүй уйлчихна.

Энэ өдрийн хичээл дээр Чойдог багш:

— Та нарын дотроос лав л гурван хүүхэд Зөвлөлтөд, Ленинград хотод сургуульд явах юм байна. Одоо мөдхөн дайн дуусна. Ленинград бол дайнд их зовлон үзэж байгаа хот. Гэсэн ч та нар дайнгүй Ленинград хотод их л жаргалтай суралцах болно доо. Тэгээд та нар багшдаа захиа бичиж байгаарай гэж хэлэв.

— Хэн хэн явах юм бэ багш аа? гэж өнөөх уйланхай Батнасан асуув.

— Чи ч явах магадгүй гэж Чойдог багш хэлтэл Батнасан суудлаасаа өндийж ирээд, үг дуугүй нэг их том ангайж инээв.

Тэгэхэд нь би түүний шар шүдтэйг анх харлаа. Манай сургуульд ер нь шүдээ угаадаг хүүхэд ховор. Шүдний оо ч олдох биш. Би хувьдаа бол долоовор хуруугаараа л шүдээ угаачихдаг. Ээжээс сурсан арга. Батнасан ядаж хуруугаараа ч болов шүдээ угааж байгууштай санагдлаа.

— Хэзээ явуулах юм бэ багш аа? гэж нэг хүүхэд асуув.

Чойдог багш гялалзсан хар өнгөтэй цэрэг өмд, ногоон цамц өмсөж, шар аралтай өргөн суран бүс бүсэлж явна. Тэгээд хэзээний заншсанаараа суран бүснийхээ арал дээр гараа тавьж, байшингийн тааз өөд нүдээ нарийсган ажиглаж, жаал инээмсэглэн зогссоноо:

— Мөд л явах байхдаа. Долоодугаар анги төгсөөд юм уу, эсхүл аравдугаар анги төгсгөөд явна байх гэв.

Бид инээлдэв.

— Инээх юм байхгүй. Орос хэлээ л сайн сурч бай! Сургуулийн жил хурдан өнгөрдөг юм. Та нар мөдхөн л долоодугаар анги төгсөнө. Та нар их азтай хүүхдүүд. Манай Баянхонгорын дунд сургуулийн анхны төгсөлтийг та нар хийнэ гэж Чойдог багш яриад, миний нүүр рүү эгцлэн харав.

Чойдог багшийн хичээл орох тоолон би заасан хичээлээс гадна нэг шинэ юм сурна. Энэ хичээл дээр би «СССР» улс гэж ярьдгийн учрыг ойлгож «Союз Советских Социалистических Республик» гэдэг дөрвөн хийморьтой сайхан үг тогтоож авав. Хожим би энэ дөрвөн үгээрээ их л гайхуулж «СССР» гэдэг чинь юу юу гэсэн үг билээ гэж хүүхдүүдийн асуухад тогтоосон дөрвөн үгээ дуржигнатал хэлчхээд, түүндээ их л баярладаг байсан билээ.

Завсарлагааны хонх дуугармагц суудлаасаа яаран босов. Гэтэл манай ангийн дарга, бас сурагчдын зөвлөлийн дарга Баатар «Хөөе, Сэмбэн Хашбат хоёр намайг хүлээж байгаарай» гэж дуудлаа.

Бас л хэрэг гарлаа гэдгийг би гадарлаж, суудалдаа урам муутайхан буцаж суугаад хүлээж байтал гаднаас Ядам багш орж ирэв.

Ядам багш Баатрыг дагуулж манай байранд очоод, Сэмбэн бид хоёрын хамаг юмыг нэгжив. Нэгжилтээс юу юу гарсныг бүгдийг нь Баатар данслан бичиж байлаа.

Хоолны дараа Сэмбэн, захирлын өрөөнд очиж гурван цаг хиртэй байгаад бүрэнхий болж байхад байрандаа ирэв. Энэ өдөр манай байранд хөх даалимбаар өнгөлсөн шалавч дэвсэж өгсөн тул байр маань дулаахан ч болчихсон юм шиг, бас цэвэрхэн, нэг л аятайхан санагдаад, «Байр маань тохижиж эхэллээ» гэж бид хоорондоо их баяртай ярилцаж суусан юм.

Сэмбэн угийн шар царайтай хүүхэд. Энэ удаа царай нь зэвхий цагаан болчихсон орж ирээд:

— Одоо энэ сургуульд гараад байгаа хулгайчийг илрүүлж нэрээ цэвэрлэж авах хэрэгтэй байна. Хулгайч илрүүлэх ажлыг сумаараа хийнэ гэж Сэмбэн хэлэв.

## БОРЗООНЫГ БАРИВЧЛАХ ОТРЯД

Энэ орой бид манаанд гарахаар хэлэлцэж тохирлоо. Бидэнтэй нийлэхгүй гэснээр нь Жамсранг, бие нь өвчтэй байгаа болохоор Мягмарыг байрандаа үлдээж бусад нь манаанд гарахаар болов.

Манааны ажлыг удирдуулахаар Сэмбэнг сонголоо.

— За бид хамаг нарийн ажлаа ярилцана. Бидний яриа бол цэргийн нууц. Тийм болохоор хүнд сонсгохгүй. Одоо харуул гаргаж, гадаа үүдэнд зогсооно. Намжим харуулд гар! Биднийг ярилцаж байхад гэрт нэг ч хүн оруулж болохгүй. Оруулах байтугай хавьтуулж ч болохгүй! гэж Сэмбэн зааварлав.

Намжим дээлээ өмсөөд, харуулд гарч гадаа үүдэнд зогсов.

— Та нар бүгдээрээ суугцгаа! Бид чухал ажил хийх гэж байна. Зохион байгуулалт сайтай байх хэрэгтэй. Бид өөрсдийгөө «Борзооныг баривчлах отряд» гэж нэрлэнэ. Би бол отрядын дарга. Миний орлогч Хашбат, Намжилсамбуу бол холбоочин, Бэгзжав, Дашпунцаг хоёр их буучин, бусад нь байлдагчид. Та нар надад юм хэлэхдээ, миний өмнө ингэж ёслоод «Нөхөр даргад болох уу?» гэж зөвшөөрөл авна. Миний хэлсэн үг бол хууль байх ёстой! гэж Сэмбэн хэлэв.

Би босож Сэмбэнгийн өмнө ёслоод:

— Нөхөр даргад болох уу? гэж асуув.

— Болно оо нөхөр орлогч оо. Харин чи инээж болохгүй шүү гэв.

— Бид байлдах зэр зэвсэг байхгүй яана? гэж би асуулаа. Бид гардан байлдаан хийх учраас гараараа л байлдана. Зэвсэг хэрэгтэй бол чулуугаар байлдана. Харин нөхөр орлогч та сургуулийн хашааны зургийг түргэн зураад ир! Бид тактик хийнэ.

— Ёсоор гүйцэтгэе! гэж хэлээд би сууж дэвтрийн гол цаасан дээр сургуулийн хашаа, гэрийг тоймчлон зурав. Бүгдээрээ энэ зургийг лааны дэргэд дэлгэн тавиад, отрядын дарга, хүн хүнд үүрэг өглөө.

— Холбоочин Намжилсамбуу, их бууч Бэгзжав, Дашпунцаг нар байрандаа үлдэнэ. Гэхдээ унтаж болохгүй, бэлэн хувцастайгаа чимээ чагнаад байж бай! Сургуулийн хашааны баруун хойд булангаас зүүн үзүүр хүртэлх зайг Гомбо, бага Жамсран, Банзрагч гурав хариуцаж манана. Дарга нь Банзрагч. Сургуулийн

хашааны урьд хэсэг, хичээлийн байр орчныг Намжил Лодойсамбуу хоёр даана. Манааны байр нь хичээлийн байрны баруун урд талын хонхор. Гал зуухны орчмыг Лийсэн манана. Лийсэнгийн байр бол гал тогооны хойд талын хураалттай түлээ. Хашааны зүүн талын овоолсон тоосгонуудын тэнд хамгийн сэжигтэй, ширүүн байлдаан болж магадгүй газар. Тэнд Хашбат бид хоёр гарна. Үлдсэн бусад таван нөхөд байрандаа зүгээр унтана.

Гэхдээ холбоочноор хэл ирээд, яаралтай дуудвал түргэн босож байлдаанд орно. Манаанд гарах нөхөд манаанд гарч байгаагаа хэнд ч мэдэгдэж болохгүй. Хүүхдүүд унтаад гүйцэхээр, барагцаалбал 11 цагийн үед ганц ганцаараа сэмхэн гарч, манааныхаа байрыг эзэлнэ. Дэргэдээ чулуун «зэвсэг» бэлдэж авах хэрэгтэй. Өнөө шөнө сар байхгүй. Чимээ маш сайн чагна! Борзоон явж байгаа сэжиг мэдэгдвэл юуны өмнө өөртөө аль ойр байгаа манаанд мэдэгдээд, хоёул юм уу, гурвуулаа гэнэт дайрах хэрэгтэй. Тэгээд эсэргүүцэхгүй бууж өгвөл гарыг нь ард нь хүлээд, надад хүргэж ирнэ. Эсэргүүцэх юм бол цусныхаа эцсийн дуслыг хүртэл тэмцэхийн хамт тун дийлмээргүй бол «Туслаарай» гэж чанга хашхирна.

— Бид хэдэн цаг хүртэл манах юм бэ?

— Үүр цайтал манана. Үүр цайтал суугаад Борзооныг барихгүй юм бол маргааш дахиад манана. Бүрэн ялалтад хүрсэн цагт л бид амарна.

Отрядын дарга яриагаа дуусаад:

— Асуулт байна уу?

— Тэр Борзоон үстэй юм болов уу, толгойдоо?

— Үстэй ч байж болно, үсгүй ч байж болно.

— Үстэй бол үснээс нь л зуурчихвал амархан даа.

— Борзооныг барьсан хүнийг шагнах уу?

— Шагналгүй яах вэ. Баатар цол хүртэл олгоно.

— Бидэнд баригдах нь ч гайгүй биз дээ.

— Тэгж итгэл алдаж болохгүй шүү. Нэг л мэдэхэд Баянбулагийнхны нэр сургууль даяар алдарших болно.

— Бид нарын аз л мэдэж дээ.

— Аа, нэг юм мартсан байна. Борзооныг баривал манай байрынханд сургуулийн захиргаанаас аягүй бол торгон хөнжил ч өгөх магадгүй.

— Торгон хөнжил нөмрөх нь ч яамай юу даа.

— За одоо хүүхдүүд унтаж гүйцтэл цөмөөрөө орондоо ороод, яг унтчихсан юм шиг хэвтэцгээнэ шүү. Бидний яриа дууслаа. Намжимыг оруул:

Том Жамсран бидний яриаг чагнаж ярвайн суусхаа:

— Би ч гэсэн манаанд гарна аа гэж дуу алдав.

— Өнөө шөнөдөө Жамсранг манаанд гаргахгүй ээ. Дур байвал маргааш гаргамз. Өнөөдөр манай хүч хангалттай гэж «Отрядын» дарга хэллээ.

Ингээд бид ор орондоо орж, чимээгүй хэвтэцгээв. Цаг тун удаан өнгөрч байлаа. Хүүхдүүд унтах яагаа ч үгүй бололтой, манай байрны хаяагаар ийш тийшээ үймэлдсээр л байна.

Одоо бодоход манай сургуулийн хүүхдүүд анх цуглаж байснаасаа өөр болжээ.

— Би гэртээ байхдаа энэ зун дүүтэйгээ цуг аргалд явж байгаад гэхчлэнгээр нэг нь түүхээ ярьж эхлэхэд:

— Аав намайг дагуулаад ноднин зун хөгшин аавынд айлчилж очсон. Тэгэхэд би халиун морио унаж явсан.

Хоёр хүүхэд ингэж ярилцаж эхэлсэн бол мөдхөн ярианд оролцох хүүхэд нэмэгдсээр дөрвүүл, тавуул, зургуул болоод хоёр гурван цагаар ч хамаагүй ярьцгаана.

Бидний ингэж ядрахын хажуугаар энэ муу хулгай зэлгийн явдал биднийг шарлааж байв. Идэшний зүйлийг бол яаж ч хадгаллаа гэсэн хулгайд заавал алдана. Хүүхдүүд өлссөндөө л бие биеийнхээ юмыг хулгайлж байна гэдгийг би мэдэж байлаа. Харин гэрийн бүрээс урж авдаг, хошлон огтолдог, хүүхдүүдийн хувцас хунарыг хорлодог нь ойлгомжгүй.

Нэг өдөр хүүхдүүдийн хичээлд орчихсон хойгуур байрны хүүхдийн бүх дээл тэрлэгийг гэрийнх нь голд овоолж байгаад гал тавьсан явдал гарсан юм. Энэ бол чухам л үл мэдэгдэх нэг амьтан, жишээлэхэд «Борзооны» хийсэн хэрэг болохоос биш хүүхдүүдийн хийх хэрэг огт биш байв. Яав ч энэ манай сургуулийн хүүхэд биш. Гадныг л хүн. Бид энэ л «Борзооныг» барих хэрэгтэй байлаа. Түүнийг барихгүй бол би ч энэ яршигтай хэргээс гарахгүй гэдгийг Цэвэгдорж багшийн яриaнаас мэдсэн билээ. Бодоод байхад үнэхээр би, Сэмбэнгийн хэлдгээр,

өөрийгөө хэрэгт оруулсан байна. Энэ Борзооныг барихгүй бол дахиад Цэвэгдорж багшид юу гэж хэлнэ гэж бодохоос айдас хүрч хэвтлээ.

— Чамайг захирлын өрөөнд аваачаад өнөөдөр юу ярьсан бэ? гэж Сэмбэнгээс би шивнэн асуув.

— Хашбат та хоёр хулгайч нараа илрүүлж өг л гэж байна билээ. Би «Илрүүлж өгнөө. Илрүүлж өгч нэрээ цэвэрлэж авна» гэсэн

Сэмбэн чимээгүй хэвтсэнээ:

— За босоцгооё! Одоо Борзоон ирж яваа! гэлээ. Энд тэнд шижигнэсэн чимээ гарч хүүхдүүд харанхуй дунд хувцсаа яаран өмсөцгөөв.

— Нэг нэгээрээ цуварч гараарай. Хаалгаа чанга дуугаргаж болохгүй! гэж «Отрядын дарга» заавар өглөө.

— Сэмбэн бид хоёр хамгийн сүүлд гарч, үүдээ чимээгүй сайн хаагаад, бараг мяраах шахуу зөөлөн явсаар сургуулийн хашаагаар гарч тоосгон дотор очив. Үдшийн харанхуй өнгөрч, гадаа бүдэг саарал гэрэлтэй болсон тул хэсэг хэсэг хураалттай тоосго, ухсан шуудуу нүх, энд тэндгүй хаялсан цаасны өөдөснүүд, цахилдгийн бутнууд цөм харагдаж байв.

Сургуулийн хашаагаар гарч, баруун тийш тавиад алхам явах зайд пин байна. Сэмбэн бид хоёр сургуулийн хашааны хаалга пин хоёрын дунд хиртэй зайд, гэхдээ нэлээд урагшаа байх хэсэг тоосгоны хамгийн хойд захад ухсан шуудуун дотор орж хойшоо харж суулаа. Нэлээд суулаа. Гэтэл бидний араар бөөрөнхий бөөрөнхий хар юмнууд чимээ гаргалгүй яваад байх шиг болж, надад нэг л аймшигтай байв. Сэмбэн ер айсан шинжгүй шуудууны амсар дээр өрөөсөн гараа тавьж, үнэхээр нэг юмны бараа харсан янзтай, хүзүүгээ сунган ширтсээр байлаа.

«Одоо шөнө болсон ч гэсэн Зөвлөлт Германы цэргүүд байлдаж л байгаа. Буудалцаад л их цус урсаж байгаа... Тэгэхэд би ямар байлдаж яваа биш дээ» гэж дотроо бодсон чинь овоо айхгүй болов.

Сэмбэн бид хоёр чимээгүй нэлээд ажиглалаа. Сургуулийн баруун талаар байдаг айлуудын нохад дуу дуугаа авалцан хуцаж, бас нэлээд ойрхон морь тургих чимээ гарч, эмийн сангийн байшингийн хана бүдэгхэн цайрч харагдана.

Бидний баруун талаас том хар нохой ийш тийшээ шиншлэн шогшсоор яг Сэмбэн бид хоёрыг чиглээд ирлээ. «Идэш ууш ховордсон энэ дайн байлдааны

цагт ийм тарган том нохой бас байдгаа!» гэж гайхмаар амьтан харагдсанд би дотроо сүрдэж, «Гэнэт бид хоёр руу архираад дайрвал яана!» гэж бодож суусан боловч тэр нохой, бидэн рүү дайрсангүй, «Та хоёр юу хийж суугаа юм бэ?» гэсэн янзтай биднийг хараад буцаж шогшлоо. Гэтэл хоёр эмэгтэй хүүхэд ярилцсаар гарч ирээд, хоорондоо:

— Анхнаасаа л чи надтай нэг ширээнд суухгүй.

— Харин тэгдэг л байж.

— Миний хажууд суудаг тэр дэржгэр чинь их сахилгагүй.

Би савтай ширнээлээ[1] дандаа гартаа атгаж суудаг шүү... (Тэр үед бид чернил гэж ярьдаггүй байсан). Тэгэхгүй бол дүрчих гээд байдаг юм. Ховдог дүрнэ гэдэг нь! Үзгийнхээ үзүүрийг хугартал ч хамаагүй дүрнэ гээч! Ингэж ярилцаад хоёул буцаж, байр руугаа явлаа.

«Ширнээлээ дандаа гартаа атгаж» суудаг нь Одон байна гэж би танилаа. Нөгөөхийг нь таньсангүй. Энэ хоёрыг буцаж ороод, арваад минут хиртэй болсны дараа бас хоёр хүүхэд гарч ирэв. Тэр хоёр хашааны хаалгаар гарч ирээд, ганц ч үг солилгүй хэдэн алхам явснаа зогсож хоорондоо шивнэлдэв.

Эрэгтэй хүүхдүүд бололтой. Хоёул жаал шивнэлдсэнээ, хүүхдүүдийн замаас зайлж урагшаа хэд алхаад, Сэмбэн бид хоёрын зүүхэн талд ирж, хэсэг тоосгоны ёроолд суув.

— Цаад хоёроо их сайн ажиглаарай! гэж Сэмбэн надад шивнэв. Тэр хоёр хоорондоо огт юм ярихгүй буюу эсхүл маш аяархан шивнэлдэж байгаа бололтой.

Гэхдээ их бие нь, гар нь байн байн хөдөлж, нэлээд удаан суулаа.

— Юм идэж байх шиг байна гэж Сэмбэн надад шивнээд, миний мөрөн дээр гараа тавин, тэр хоёрыг хөдөлгөөнгүй ширтэв. Сэмбэнгийн халуун амьсгал миний хүзүү рүү төөнөж, чихний араас үлээж байв. Би биеийнхээ дулааныг алдахгүйн тул өвдгөө тэврээд, бөхийн сууж байлаа.

— Энэ хоёр ч «Борзоон мөн дөг шүү. Том Борзоон уу, бага Борзоон уу, одоо мэдэгдэнэ » гэж Сэмбэн мөн шивнэн хэллээ. «Борзоон ийм байдаг юм бий!» гэж би дотроо баяртай бодож:

— Одоо дайраад орвол яадаг юм бэ? гэж Сэмбэнгээс асуухад:

— Болоогүй, хонгор минь! Болоогүй! гэж толгойгоо сэгсрэв. Би Борзоонуудыг шалавхан барих гэхээс тун яараад байлаа.

— Болоогүй. Сайн ажиглана! гэж Сэмбэн давтан хэллээ.

Гэтэл миний хамар дотор ирвэгэнээд яаж ч болсонгүй. Би гэнэт найтаалгачхав. Сэмбэн миний сүвээ рүү нэг хүчтэй нудраад, үснээс минь атгаж доош нь дарав. «Тонгой!» гэж байгаа бололтой.

Бид хоёр бараг амьсгаа авалгүй нугдайн суулаа.

Нөгөө хоёр ч чимээ чагнаж байгаа бололтой огт хөдлөхгүй болчхов. Тэгж хэсэг суусанаа нэлээд чангаар шивнэлдээд хоёулаа босож тоосго дуугарган, бөгтөлзөж нэг юм хийж эхлэв.

— Юм нууж байна! гэж Сэмбэнд хэллээ.

Тэр хоёр шалавхан нэг юм тоосгоор дарчхаад босож, хашааны хаалга руу цуваралдан алхацгаахад:

— Би явлаа. Энэ хоёрыг дагана. Чи тэр тоосгон дотор нуусан юмыг аваад байрандаа шалавхан оч! гэсээр Сэмбэн босож, тэр хоёрын хойноос дагав.

Би тоосго дотроос жижиг даавуун ууттай ааруул олоод, олзондоо их л баярлаж, байрандаа инээд алдан чичирсээр орж ирэхэд. манайхан цөм ирсэн байлаа.

«Борзооныг баривчлах отрядын» анхны шөнө ингэж талаар өнгөрөөгүй нь бидний урмыг их сэргээв. Манай отрядын баривчилж ирсэн «Хоёр Борзооныг» (Бид тийм нэр өгсөн юм) маргааш нь оройн тоо бүртгэлийн дараа сурагчдын жагсаалын урд хөтлөн үзүүлж, шийтгэсэн билээ.

«Хоёр жижиг Борзооныг» баривчилсны маргааш өглөө нь бидний анхны ялалтыг тэмдэглэх ёстой боллоо.

— Манай отряд урьд шөнө үүргээ сайн биелүүлж, хоёр жижиг Борзоон баривчилсан боловч, жинхэнэ том Борзооныг баривчилж чадсангүй. Том Борзооныг бид өнөө шөнө юм уу, өнөө шөнө эс боловч маргааш заавал олж баривчилна. Бид манаагаа үргэлжлэн хийнэ гэж отрядын дарга яриад,

«Урьд шөнийн манаанд оролцсон нөхдийг шагнана. Та нар алга ташаарай!» гэв.

Бид ч алга ташлаа.

Гэтэл Сэмбэн ор дэрээ уудлан боодолтой юм гаргаж ирээд, манаанд гарсан хүн бүрд нэг нэг атга боорцог, таван хүний дунд нэг нэг хортой харандаа өгөв.

— Чи хаанаас ийм юм олоо вэ? гэж би гайхан асуусанд Сэмбэн:

— Энэ бол цэргийн нууц гэв.

Энэ өдрөөс эхэлж бид хэд «барагшингийн баас» гэдэг зэвхий бор бэхээр биш, хортой харандааны бал уусгаж хийсэн тунгалаг цэнхэр ширнээлээр хичээлээ бичиж, бусдаасаа их л ялгарч тодорсон улс мэт бахархаж суулаа.

## БОРЗООНЫ ЧИМЭЭ ТҮР НАМДАВ

Хоёр жижиг Борзооныг баривчилсны маргааш орой нь манай сумынхан байрандаа цуглачхаад, ер нь үүнээс илүү шуугиантай байж болохгүй болов уу гэмээр их шуугилдацгааж байлаа.

Тэдний яриаг чагнаад байвал жинхэнэ том Борзооныг өнөө шөнө заавал барих бололтой.

Хамгийн урьдаар би хамар руу нь нэг сайн цохино гэж бага Жамсран хэлж байна. Энэ нь хэрэв л үнэн бол том Борзоон өнөө шөнө Баянбулагийнхны гарт баривчлагдаад, хамгийн эхлээд хамар руугаа нэг цохиулах болж байна. Гэтэл:

— Хүлж аваад сэргийлэхэд л өгвөл таарна. Тэгээд хамгийн хатуу шоронд хүлээстэй нь арван сар юм уу, насаар нь ч цоожилно биз гэж. Намжилсамбуу яриад хамраа ухаж суув.

Анх, хулгайд юм алдагдвал л Борзоон аваад явчихсан гэж хүүхдүүд ярьдаг байснаа Янжирмаа гэдэг охиныг өвчилснөөс хойш, муу юм бүхнийг «Борзооны гай» гэж хүүхдүүд ярьдаг боллоо. Хүүхдүүдийн яриаг сонсоход тэр Янжирмаа шөнө гарч яваад, Борзоонтой хашааны гадаа дайралджээ. Тэгээд Борзоон түүнийг барьж аваад, хацар дээр нь хэд үнсчихсэн чинь тэр шөнөө халуурч, маргааш нь эмнэлэгт хэвтсэн гэлцэнэ.

Тэр ч байтугай Борзооныг шөнө биш, өдөр зүсийг нь үзсэн хүүхэд гарч ирлээ. Энэ нь Гурванбулагийн Дэндэв гэдэг хүүхэд байв. Дэндэв ярихдаа:

— Хүүхдүүд хичээлдээ орчихсон, байр эзгүй байхад Борзоон сургуулийн хашаа дотор хар даалимбан тэрлэгтэй, толгойдоо цагаан алчуур зангидчихаад, хөл нүцгэн гүйж явсан. Борзоон мөн. Байр руу орж хулгай хийх санаатай явснаа намайг хараад зугтаачихсан. Их түргэн гүйдэг юм билээ. Гүйж байхад нь харахад хөлийнх нь ул хар өнгөтэй харагдсан. Одоо бодоход тэр үстэй байсан санагдаж байна. Царайг нь хальт харсал. Ер нь их том толгойтой амьтан билээ. Нүүр нь бүтэн хар талхны хиртэй бөөрөнхий бор юм харагдсан гэв.

Борзоон гэж тийм амьтан байхгүйг энэ сургууль дээр, энэ аймаг дээр, ер нь ертөнц дээр хамгийн сайн мэдэх ганц хүн нь би байсан хэр нь л хүүхдүүдийн энэ элдэв яриаг сонсохоороо «Нээрээ л нэг хачин амьтан байгаа юм болов уу? Барьж

үзэх юмсан. Болж гэмээ нь барьж үзэхээр барахгүй түүнийг багш нартаа харуулж, нэрээ цэвэрлэж авах юмсан» гэж хорхой хүрээд байв.

Би энэ оройн турш хэвтсэн юм. Босох гэхээс дургүй хүрээд, нэг их залхуу жижигхэн амьтан юм уу, өвчтөн хөгшин хүн шиг бүхэл оройжин хөрвөн, гэдрэгээ харж яраглан, хүүхдүүдийн шуугианыг чагнаж хэвтсэн билээ.

Гадаа цагаан гэгээ тасарч, хаягаар хүйтэн салхи сэм сэм сэнгэнэж, гэрийн хөшигний хормой зөөлөн дэрвэж хийссээр байлаа. Ингэж байтал манай их дуутай хаалга тар ярхийн нээгдэж, Довдон цагаан ууттай юм барьсаар орж ирлээ. Энэ нь шинэ жилийн цагаан өвгөн биш, нэг муу жижиг хар гэрт ээжтэйгээ хоёулхнаа байдаг залуу байсан юм. Эднийх хэдэн үнээтэй.

Чухам хэдэн үнээтэйг яг мэдэхгүй. Бас аймгийн төвөөр унаж давхидаг туранхай цагаан морьтой. Хөгшин, туранхай цагаан морио унаад, нэг харахад аймгийн баруун захад явж байснаа ахиад нэг харахад л аймгийн зүүн захад гарчихсан, Худаг толгойн шилээр давж яваа харагдана. Цагаан морио унаад давхиж явахдаа Довдонгийн өөрийнх нь сүртэй харагдана гэдэг ч жигтэйхэн. Цагаан мориныхоо нуруун дээр гарахаар тэгж их халууцдаг юм уу, хэчнээн сэрүүн байсан ч Довдон чээжээ ярж, цагаан хэнхдэг гаргаад, эмээл дээрээ шовойтол зогсож, халимаг нэртэй хэдэн үсээ зүг бүр рүү өрвөлзүүлэн, ташуураа дээр дээр гозолзуулж давхина. Ер нь л хийморьтой доо.

— За чи юу авчраав? Юмаа задал! гэсээр Довдонг манай байрынхан тойрон овооролдоно.

Довдон манай байраар ирэхдээ нойтон ааруул, шинэхэн бяслаг, боорцог, чанасан мах, шаргал ээзгий, ер юу ч авчирч мэднэ. Анх Довдон манай байраар бараг орой бүр ирдэг байснаа нэг орой манай байранд ааруул зарж байж Цоодол багштай дайралдаад аашлуулснаас хойш хааяа нэг, гэхдээ голдуу үдшийн цагаар сэмхэн ирээд, шалавхан буцдаг болсон юм.

— Жаахан цагаан идээ л авчирлаа гэж Довдон хэлээд, үүд рүү харан:

— Хаалгаа түгжээрэй! Багш нар ороод ирвэл яршиг гэв.

— Наад ууттай юмныхаа амыг тайлж бай! Би нэг сайн тамхи татаад авъя! гэж Довдонг хэлэхэд ууттай юмны ам тайлах гэж хэдэн хүүхэд өрсөлдөн

булаалдлаа. Довдон яаралгүй тамхиа татаж аваад, ууттай юмыг урдаа дэлгэж, өөрөө завилан суув.

Худалдаа эхэллээ. Довдонгийн өвөр дээр мөнгө цугларч, энд тэндгүй хүүхдүүдийн ам хөдлөн хоорондоо шивнэлдэн инээлдэж, түгжээтэй хаалга руу сэргэлэн нүдээр байн байн харж, чимээ чагнаж баясалдан сууцгаав.

Биднийг ингэж жаргаж суутал гэнэт хаалга балбав. Бид сандран хамаг юмаа нуулаа. Хаалга дахиад тогшлоо. Тогшиж байгаа байдлыг чагнахад бараг жижүүрийн багш байх гэж танигдаад ирлээ.

Ингээд хаалгаа нээтэл тэр өдрийн жижүүрийн багш Дорж яг дүрээрээ орж ирлээ. Бид юу ч дуугарч чадалгүй хааяа Дорж багшийн нүүр рүү, хааяа бие биеийнхээ нүд рүү харан зогсож байтал Дорж багш том Жамсрангийн мөрөн дээр гараа тавиад:

— Юунд сандрав? гэж асуулаа.

Бидний хэн нь ч дуугарч чадсангүй зөвхөн Гомбо шүрхийсэн чимээ гаргаж нусаа татав.

— Энэ хэвтэж байгаа хэн бэ? гэж Дорж багш Мягмар руу заалаа. Мягмар хэвтэр дотроо нэг зөөлөн хөдлөх шиг болов.

— Мягмар өвчтэй байгаа юм гэж би хэлээд, багшийн өөдөөс хартал Сэмбэн хажуугаас:

— Манай байрны хоёр хүүхэд бие нь өвдөөд байна гэж хэлэв.

Дорж багш хучаастай хэвтэж байгаа Довдон руу ажигласнаа:

— Гутал хувцсаа тайлаад тохьтой хэвтэхгүй. Та нар эмч, ангийн багш нартаа хэлж байна уу? гэж асуув. Гэтэл Мягмар толгойгоо гаргаж ирээд:

— Багш аа ерөөсөө эм олдохгүй байна. Би халуунтай байна гэж хэллээ.

Дорж багш Мягмарын дэргэд очоод явган сууж, магнай дээр нь гарынхаа араар дарж жаал байснаа толгой сэгсэрч:

— Халуунтай л байна даа. Энэ бас халуунтай байгаа юу? гэж асуугаад босов.

Багшийн байдлыг ажиглахад яриагүй Довдонгийн хучлагыг сөхөж үзэх янзтай боссон тул Сэмбэн:

— Багш аа үүнийг хараач! гэж Дорж багшийн тохойноос барьж амаа ангайв. Тэгээд:

— Миний хоолой өвдөх гээд байх шиг байна. Та нэг хар даа гэж хэлэв.

Дорж багш Сэмбэнгийн хоолой руу ч харсангүй, харин өнөө шөнө эмч дуудахаар амлаад гарав.

— За одоо айх юм байхгүй болсон. Довдон ч яв! Бид ч манаандаа гарна гэж Сэмбэн хэллээ.

— Юун манаа? гэж Довдон сонирхон асуусанд «бид энэ шөнө том Борзоон барих» гэж байгаагаа бахархан ярьж, бас жаал юм идэж аваад, манаандаа гарахаар дулаан хувцсаа өмсөцгөөв. Энэ шөнийн манааны ажил ямар ч үр дүнгүй болохыг мэдсэн юм шиг миний залхуу хүрч, манаанд гарна гэхээс толгойтой үс маань үе үе өндийж ирээд байх шиг санагдаж байлаа. Тэвч «Баатар болох хүний чанар бага юман дээр танигддаг юм. Манаанд гарах л хэрэгтэй. Манаанд гарахгүй бол чамайг нөхдөөсөө урвасан гэж үзнэ» гэж Сэмбэнгийн хэлсэн үгийг сонсоод, арга буюу гарлаа.

Энэ шөнийн манаанаас миний мэдэж үзсэн ганц сонин явдал бол багш нарын хурал байв. Би хүн болсоор ийм урт хурал хаана ч үзээгүй. Үдэш манаанд гарахад л багш нарын конторт лааны гэрэл харагдаж байсан. Мярааж очоод гаднаас нь чагнах юм уу гэснээ «Багш нарын конторт Борзоон орж ирээд сууж байгаа биш дээ» гэж санагдаад би түүгээр хавьтаагүй. Энэ хурал лав л шөнө дундаас бүр өнгөрч, унтах сан гэхээс арга барагдаж «Ингэж их хуралдахад яасан олон лаа урсгаа бол» гэж надад бодогдож байхад л тарсан юм даг.

Маргааш нь манай сургуульд болсон нэг том явдлыг лав энэ хурлаар хэлэлцсэн байх гэдгийг би эргэлзээгүй мэдэж байна. Энэ бол манай сургуулийн түүхэнд үнэхээр сонин явдал байсан юм. Энэ өдөр бид хичээлээ дуусгаад, урьдынхаа янзаар тарах гэж байтал «Сүүлчийн хичээлийн дараа тавдугаар ангийнхан гадаа жагсаж, тоо бүртгэл хийнэ» гэж гэнэт зарлалаа. Урьд нь бид тоо бүртгэлийг орой хийж дараа нь «Интернационал» дуулаад тардаг байсан юм.

Хашаа дотор манай сургуулийн тавдугаар ангийн бүх хүүхэд ганцхан эгнээ болж жагсаад байхад сургуулийн захирал, бас хэсэг багш нар жагсаалын өмнө ирж, бөөгнөрөн зогсоод, биднийг ажиглан хоорондоо ярилцаж байна.

Юу хийх гэж байгаа нь мэдэгдэхгүй хэсэг байсны дараа сургуулийн захирал Төрбат:

— За хүүхдүүд ээ, чимээгүй! Одоо бид нэр дуудна. Нэр гарсан хүүхэд урагшаа арав алхаад байгаарай! гэж хэлээд, нэр дуудаж эхэллээ.

Нэр гарсан хүүхдүүд захирлын хэлснээр урагшаа арав алхаж, зогсож байсан байрныхаа харалдаа урд гарч нэг эгнээ болон жагсав. Маш олон хүүхдийн нэр гарсан учир бүх хүүхэд бараг тэнцүү хоёр эгнээ боллоо. Хэчнээн чагнасан боловч миний нэр гарсангүй. Манай сумынхнаас найман хүүхдийн нэр гарав.

Ингээд бусад нь арын эгнээнд үлдлээ. Нэр дуудаж гүйцсэний дараа:

— Арын эгнээ, сонсоорой! Баруун тийш! Алхаад марш! гэж цэрэгжлийн багш Шагдар командалж, манай эгнээг дагуулан явлаа. Ингээд биднийг жагсаалаар нь аваачиж, хашааны ёроолд суулгаад, Цоодол багш яриа бидэнд хийлээ.

Цоодол багшийн ярианаас миний ойлгосон зүйл гэвэл бид энэ сургуулийн тэргүүний сайн хүүхдүүд гэнэ. Бас манай сургууль мөдхөн тохижиж их сайхан болоод бид байр, ор, дэвсгэр, хоол унд юм бүхнээр элбэг сайхан болох гэнэ. Цоодол багш нэлээд ярьсныхаа дараа хүн бүр заавал онц юм уу, сайн суралцах хэрэгтэй гэж бидэнд үүрэг өгөөд, бидний үе насны хүүхдүүд Зөвлөлтөд яаж баатарлагаар байлдаж байгаа тухай олон сайхан юм ярив» Бид хааяа хоорондоо ганц нэг үг сольж инээлдэж, Цоодол багшийн яриаг овоо л анхааралтай чагнацгааж байлаа. Нөгөө нэр дуудагдаж үлдсэн урд эгнээний хүүхдүүдийг мөн л хичээлийн байрны баруун талд, модон морины урд суулгачхаад, захирал яриа хийж байгаа харагдлаа.

Цоодол багш хэзээ ч яриагаараа хүний урам сэтгэлийг хөгжөөж чаддаг хүн болохоор бидний сэтгэлийг сэргээж, ярианыхаа эцэст:

— Та нар сахилга бат сайтай, хичээл номдоо шамдлагатайхан оролцож байгаад онц юм уу, сайн суралцагаах чадмаар байна уу? гэж асуухад нь бид «Чадна аа!» гэж бараг нэг зэрэг чанга дуугаар хариулцгаалаа.

Гэтэл гэнэт хүүхдүүд хашхиралдан пижгэнэх чимээ гарч хичээлийн байрны баруун талд цугларсан хүүхдүүд тарцгаав. Тэдний тарж байгааг харахад «Энэ ер нь юу болов оо!» гэж гайхмаар харагдав. Цөм бие биеэ дуудан, чанга чанга хашхирч, үргэсэн зээр адил пижгэнэлдэн бидэн рүү гүйлдэцгээв.

— Үймэлдэхгүй байцгааж байгаарай! гэж Цоодол багш бидэнд хэлсэн тул бид суусан байраасаа хөдлөлгүй тэднийг ажиглаж байлаа. Түрүүчийн хүүхэд гүйж ирээд. бидний хамгийн захын эмэгтэйтэй уулзлаа. Тэр эмэгтэй ухасхийн боссоноо нүүрээрээ гараа дараад уйлж эхэллээ.

Ажиглаад байхад гүйж ирсэн хүүхэд бүр нэг л сонин юм сонсгоод байх шиг харагдана. «Нутаг буцах боллоо» гэж нэг хүүхэд хашхирч байгаа нь тодхон дуулдлаа.

— Нутаг буцаах гэнэ үү?! гэж би хажуудаа суусан хүүхдээс гайхан асуулаа. Цоодол багшийн яриаг чагнаж байсан хүүхдүүдийн анхаарал сарниж, цөм мэл гайхсан царай гарган түр хүлээснээ, нутаг буцах хүүхдүүдийн гүйлдэн ирэхэд босох нь босож, уйлах нь уйлж бүр үймэлдэж гүйцэхийн хажуугаар шуурга хөдөлж, хашааны ёроолын шороо бужигнаж эхэллээ.

— Чи надад эмээлээ өгөөрэй!

— Маргааш өглөө өртөөгөөр гарна.

— Би хазаараа зарчихсан юм сан. Одоо яана!?

— Захидал явуулна шүү гэхчлэн яриа шуугиан болж байтал Цоодол багш:

— Нутаг буцах хүүхдүүд явцгаа! Байрандаа очицгоо! гэж тэднийг хөөж явуулаад, бидэнд яриагаа үргэлжлүүлэв.

Сургуулийн бэлтгэл хангалтгүйгээс сурагчдын нэг хэсгийг нутагт нь буцааж байна. Тэд уйлж унжиж, сүйд болж л байна. Одоо яая гэхэв. Тэр хүүхдүүдийг хойтон сургуульд нь дахиад суралцуулна. Харин та нар нэг жил алдаагүйдээ баярлаж хичээлдээ шамдаж сурцгаах хэрэгтэй гэхчлэн Цоодол багшийг ярьж байхад яриа чагнаж суугаа хүүхдийн ихэнх нь инээцгээж суув. Бас нэг хэд нь уйлж харагдав.

— Одоо тарцгаа! гэж Цоодол багш хэлэв.

Нутаг буцах хүүхдүүд ганцхан өдрийн дотор багтаж өртөөгөөр өөр өөрийн сум руу гарцгаалаа. «Аав ээж хоёрын нэг нь заавал ир!» гэж би гэртээ захиа бичив.

## ТОМ БОРЗООН БАРИГДАВ

Хэсэг хүүхэд нутаг буцсанаас хойш сургуулийн байр байдал, бүх юм чухамхүү Цоодол багшийн хэлснээр огт өөр болоод явчихлаа. Манай сумын арав гаруй хүүхэд дотроо хоёр хуваагдаж, бидний хуучин байсныг бодвол үнэхээр байр гэж хэлж болохоор ортой, дэвсгэртэй, зуух яндантай, хоёр том гэрт орж, зарим маань орныхоо харалдаа арын хөшиг дээр элдвийн зураг хадаж, дэвсгэр хучлагынхаа тоосыг гүвж, тохижих янз ороод ирлээ. Өнөөх Борзоон гайхлын чимээ ч хоёр хоногтоо дуулдсангүй.

Цоодол багш хичээл заахаар орж ирлээ. Ингээд хичээл эхлэх гэж байтал урьд нь огт үзээгүй, гаднах байдлыг нь харвал яриангүй дарга бололтой гурван хүн манай ангид орж ирлээ. Бид зэрэг босож ёслов.

— Энэ бол шалгалтаар яваа улс. Ярьж хэлмээр юм байвал энэ улсад ярьж болно. Асуух юм байвал бас асууж болно гээд Цоодол багш тэр гурван хүний нэрийг хэллээ.

Манай ангийнхан таг чимээгүй болоод, тэр гурван хүнийг ээлжлэн ажиглацгааж суув. Миний ажигласнаар бол Биндэрьяа гэдэг нэртэй, өндөр нуруутай, гялалзсан хар товчнууд хадсан цэрэг ногоон цамцтай хүн хамгийн том тушаалтай юм уу, эсхүл их ширүүн догшин хүн шиг санагдав. Тэр хүн «Цоодол, хичээлээ явуул!» гэж хэлээд, анги дотуур түрүүлэн явж, хүүхдүүдийн дэвтэр ном руу өнгийн харж, зарим хүүхдийн дэвтрийг авч үзэж, заримаас нь сэмээрхэн юм асууж байлаа. Тэгж явсаар миний арын ширээнд сууж байсан Тогтох гэдэг эмэгтэй хүүхдээс:

— Тэр хэний зураг вэ? гэж сэмээрхэн асуув.

Ямар зураг асууж байгааг сонирхон би эргэж харвал манай ангийн хананд хадаастай байсан нэг зургийг зааж суужээ. Тогтох хариулж чадсангүй.

«Шалгалт ирээд байхад мөн ч баларч байна даа!» гэж Тогтохын өмнөөс би хүртэл сэтгэл зовж, «Дахиад л олон юм бүү асуугаасай! Бид ч өнгөрлөө шүү» гэж бодож урагшаа яльгүй бөхийгөөд, хичээл дээр жирийн суудгаасаа нэлээд намхан сууж байлаа.

Биндэрьяа гуай тэр Тогтох гэдэг эмэгтэйг бараг «ангиас гар» гэнэ байх гэж надад санагдсан боловч Биндэрьяа гуай тэгэх нь байтугай, харин ч Тогтоход «Хайр нь хүрнэ үү» гэмээр янзтай, мөрөн дээр нь гараа тавиад, хамт явсан хоёр хүн рүүгээ харж инээмсэглэв.

Цоодол багш ч инээж байгаа харагдана. Багш, дарга нарын инээж байгааг хараад, надад огт айх юмгүй болж, дотор минь уужран, би нуруугаа тэнийлгэж, өндөрхөн суулаа. «Надаас юм асуувал ч асууг!» гэж бас бодогдоод байв.

Цоодол багш журналаа дэлгэж ширээнийхээ ард суугаад,

— Бадамгарав! гэж нэр дуудлаа.

Бадамгарав босож номхон зогсов.

— Чи пелопоннесийн дайны тухай нэг сайхан яриад орхи! гэв.
Шалгалтынхан манай ангиас гарч явахынхаа өмнө:

— Нөгөө «Борзооныг» үзсэн хүүхэд танай ангид байна уу? гэж нэг нь асуув.

«Гайхалтай юм. Миний зохиогоод ярьчихсан Борзооныг манай сургуулийнхан төдийгүй энэ шалгалтаар яваа улс хүртэл мэдчихсэн байдаг. Ер нь энэ шалгалтаар яваа улсад үнэнийг яривал яадаг юм» гэсэн шиг бодогдож миний сэтгэл тэмүүлээд байв.

— Яримаар юм байвал энэ улсад ярьж болно гэж Цоодол багшийн хэлснийг саналаа. Тэгээд гараа нэг өргөх юм уу гэснээ Биндэрьяа гуайн нүүр рүү ажиглалаа. Биднийг юу ярих бол гэсэн янзтай над руу ч хараад байх шиг санагдана. Тэгэхээр нь гараа ч өргөсөнгүй шууд босоод:

— «Борзоон» гэж тийм хүн байхгүй гэж би шалгалтын улс руу харж хэллээ.

— Юу гэнэ ээ? гэж Биндэрьяа гуай асуугаад, над руу ойртож ирлээ.

— Борзоон гэж тийм хүн байхгүй! Би худлаа ярьсан юм.

— Тэгээд хүүхдүүдийн юмыг хэн хулгайлаад байна гэж бодож байна?

— Мэдэхгүй. Харин Борзоон гэж хүн байхгүйг л би лав мэдэж байна. Өөр нэртэй хулгайч байх. Тэр хулгайчийг бид нар олно.

— Бид нар гэж чи хэнийг хэлж байгаа юм бэ?

— Манай сумынхан.

— Чи тийм амархан олчихно гэж бодож байна уу?

— Тийм.

— За тэгвэл сайн л байна. Олох л хэрэгтэй. Харин чи Борзооны тухай хэнд юу гэж худлаа ярьсан юм?

— Одоо нутагтаа буцаад явчихсан Нямжав гэдэг хүүхдэд ярьсан юм. Борзоон гэж хөлийнхөө уланд үстэй хүн байдаг гэж тоглоомоор худлаа ярьж байсан юм.

— Яах гэж тэгж ярьсан юм бэ?

— Миний буруу, багш аа!

— За тийм байж... тэр хулгайчийг олох хэрэгтэй гэв.

Ингээд шалгалтынхан гарч явлаа.

Бид сургуульд ирсэн шалгалтыг тун муу өнгөрөөснөө ярилцаад, тэр өдрийн орой байрандаа сууцгааж байтал намайг захирлын конторт дуудлаа. Конторт миний огт танихгүй нэг залуухан хүн, Цоодол багш, Сэмбэн, Цэвэгжав багш дөрөв сууж байна. Сэмбэнгийн царайг харахад тун баяртай, нүүрээс нь бараг гэрэл цацран алдаж, инээмсэглэн суув.

— Суу Хашбат аа, гэж Цоодол багш дэргэдээ байсан мухар сандлыг над руу ойртуулаад:

— Өнөө шөнө манаанд гарна даа. Борзооныг чи барина. Чадах уу? гэж асуулаа.

— Чадна аа багш аа! гэж би зогсоогоороо хариуллаа.

— Хүүхдүүдэд ярьж хэлсний хэрэггүй. Хэдхэн хүүхэд гараад, шөнө нэг цаг хүртэл л манаа хийнэ. Харин дулаан хувцсаа өмсөх хэрэгтэй. Чухам ямар янзтай манахыг энэ хүн нарийн хэлж өгнө гээд Цоодол багш миний үл таних хүн рүү заав.

Тэр хүн Сэмбэн бид хоёрт нарийн заавар өгөөд,

— Миний ярьсныг та хоёр сайн ойлгов уу? гэж асуулаа. Сэмбэн бид хоёр

— Ойлголоо гэж хариулахад

— За, юу гэж ойлгосноо нэг яриад орхи! гэв. Бид хоёр ойлгосноо ярилаа.

— Та хоёр ойлгосон байна. Би ч гэсэн та нартай манаанд гарна. Хэрвээ та нарын хүч чадал дутагдаад, намайг дуудах хэрэг гарвал үүнийг амандаа хийж байгаад ингэж үлээнэ дээ. Харж бай! гээд өврөөсөө шүгэл гарган, бидэнд үлээж үзүүллээ. Дараа нь бид хоёр мөн нэг нэг үлээж үзэв. Бид хоёрын шүгэл үлээж чадах эсэхийг шалгасны дараа тэр хүн бид хоёрт нэг нэг шүгэл өгөөд:

— Үүнийг хүүхдүүдэд үзүүлж болохгүй. Хамаагүй үлээж бас болохгүй. Ажил дуусмагц би хурааж авах юм шүү! гэж хэлэв.

Ингээд Сэмбэн бид хоёр байр руугаа явлаа.

— Энэ танихгүй хүн манай сургуулийн багш болсон юм уу? гэж би Сэмбэнгээс асуулаа.

— Энэ гадны хүн. Харин чи үүнийг хүнд хэлж болохгүй шүү. Энэ бол «цэргийн нууц» гэж хэлэв.

Борзооны чимээ сураг дуулдахаа больсон хойно ингэж гэнэт манаанд гарах болсон нь надад хачин санагдахын хажуугаар энэ сургуулийн олон хүүхдээс зөвхөн Сэмбэн бид хоёрыг ялгаж, манаанд гаргах болсон нь миний сэтгэлийг тун их түгшүүртэй болгож, би өвөртөө гараа хийгээд өнөөх танихгүй хүний өгсөн шүглийг янз янзаар барьж үзэж явлаа.

Хэд хоногийн өмнө бидний манаанд гарч байсныг бодвол шөнө их хүйтэрч, үстэй дээл өмсчихөөд байхад хүртэл даармаар болсон байв. Би яг авсан зааврынхаа ёсоор Сэмбэнгээс түрүүлж байраасаа сэм гараад, сургуулийн гал зуухны байшингийн урдах хоёр том бөөрөнхий модны хооронд орж, түрүүлгээ харан хэвтлээ.

Надад сургуулийн хашааны урд булан, гал зуухны байшингийн цонх, хаалга, хашааны араар хаясан хэсэг жижиг цаас хүртэл харагдаж, аймгийн төвийн ноход хуцаж, бас нэлээд хол бололтой хүн дуулж байгаа нь бүдэгхэн сонсогдож байлаа.

Энэ шөнө саргүй, үүлгүй, зөөлөвтөр, гэхдээ хүйтэн салхитай байв. «Сайн дулаалаарай!» гэж Цоодол багш захиад байхаар нь би үнэгэн лоовууз өмсөөд байраасаа гарсан юм. Гэтэл хол ойрын чимээ чагнахад саад болоод байхаар нь малгайгаа авч урдаа тавив.

Ингээд нэлээд чагнаж хэвтсэн боловч эргэн тойрон ер чимээ аниргүй, салхи л байн байн сэвэлзэж, хашааны шургааг гиншин шуугина. Өдийд чинь манай сумд ч гэсэн шөнө болчихсон, хонь маань хотон дотроо, үхэр маань зэлэн дээрээ, манай гэрийнхэн ид нойрон дундаа байгаа даа. Манайд хоноцтой байгаа болов уу, үгүй болов уу? гэж би дотроо таамаглан бодлоо.

Хөдөө байхад хонуутаар хол ойрын хүн ирэх тун сайхан. Манайд нэг өвөл Далангийн өвөрт байхад бөгтөр Даваг гуай ирж хоносныг би огт мартдаггүй юм. Их

л хүйтэн цаг байсан юм даг. Гаднаас оруулж ирсэн үхрийн гуя тэс хөлдүү, тулганд түлсэн задгай гал бараг тоононд хүртэл дүрэлзэж байхад Даваг гуай бидний ажилд тус болж, тэр хөлдүү гуянаас хутгаараа зороод, бидэнд үлгэр ярьж суусан билээ. Тэр үлгэрийг хүртэл би одоо мартаагүй.

«Эртээ урьд цагт нэг хүн голд ойчоод, усан дээгүүр хөвж явж гэнэ. «Богд минь, богд минь!» гээд л хөвөөд явж. Тэгж явсан чинь голын эргэ дээр ургасан ганц бут дайралдаад тэр бутнаас барьж амь аврагдах болж гэнэ. Өнөө хүн эрэг өөд авирч байх зуураа баярлаад «Богдоос түрүүнд нэг муу бут тус боллоо» гээд хэлчихсэн чинь өнөөх бут нь тас үсрээд, ус руугаа буцаад орчхож гэнээ. Тэгсэн чинь өнөө хүн «Тоглосон юм Богд минь! Тоглосон юм Богд минь!» гээд л хөвөөд явж гэнэ! Тэгээд амар сайхан жаргажээ».

Энэ үлгэрийг чагнаад бид их л инээлдэж:

— Тэгээд тэр хүн уснаас яаж гарсан бол? гэж Даваг гуайгаас асуухад

— Гүйгээд л гарчихаа биз гэсэн билээ.

Усан дээгүүр яаж гүйдэг юм бол гэж би их гайхаж:

— Гүйгээд гарчхаж болдог юм уу, Даваг гуай? гэж асуухад тэр:

— Би хувцсаа тайлж толгой дээрээ тавиад л гүйгээд гарчихдаг байсан гэж ярив.

Одоо бодоход худлаа л ярьж байж.

Даваг гуайн үлгэрийг бодож хэвтсэнээ би чээжээ өндийлгөж ийш тийшээ харлаа. Өнөөх Борзооны чимээ ч байдаггүй, манаа хийж байгаа нөхөд ч харагддаггүй, эргэн тойрон сүүмийн харанхуйлаад, би бүр их ганцаардаж байх шиг санагдав. Харин миний гэдэс л үе үе өвдөөд байх шиг санагдлаа. Ингэж дэмий хэвтэж байснаас босоод түлээ мод өнхрүүлсэн ч дээр баймаар санагдав. Гэсэн ч бид байр байраасаа огт хөдөлж мэдэгдэлгүй, ямар боловч шөнийн нэг цаг өнгөртөл манаа манах даалгавартай тул би босож юм оролдох байтугай, өндийгөөд сууж ч болохгүй байлаа. «Хэвтэх л хэрэгтэй!» гэж би өөртөө хэллээ. Хэвтээд байлаа.

Хэрэв энэ нохдын хуцан улин шуугилдаж байгаа чимээ салхи хоёр байхгүй бол энэ ертөнц дээр Баянхонгор аймгийн шөнө шиг анир чимээгүй юм байдаггүй гэж хэлж болмоор шиг байв. Анир чимээгүй байна гэдэг бас их аймаар. Бие чичирч

дээлийн ханцуй модны холтсонд шүргэсэн ч хажуугаас нэг юм сүр сар хийн ойртоод ирэх шиг болж намайг сочоож байв. Би хачин их даарч, тэсгэлгүй чичирч байлаа. Чичрэхгүй байя гэх нь ээ болдоггүй. Сүүлдээ бүр нойр хүрч эхэллээ. Өврөөсөө өнөөх шүглийг гаргаж амандаа хийгээд аяархан үлээж үзсэн чинь салхинд шуугьж байгаа хашааны шургаагийн чимээтэй адилхан дуугарав.

Даараад байхаар нь сүүлдээ би малгайгаа өмсөж, дээлийнхээ хормойгоор хөлөө бүр чанга ороож, хоёр гараараа эрүүгээ тулаад, газар тохойлдон хэвтлээ. Нүдний өмнүүр том хар хөшиг шиг юм үе үе нүүгэлтэн харанхуйлж, нэг ойртон, нэг холдоод, заримдаа нарийхан нарийхан цагаан зураас гялалзан үзэгдэж, түүнийг үзэгдэх бүр зүрх палхийн цочиж, унтахгүй байх тун нөхцөлгүй болов. Ухаан минь бараг орж гаран, эрүү маань дагжин чичрээд, заримдаа би бүр чээжээ өндийтөл цочоод байх боллоо. Байр руугаа ордог юм уу гэсэн бодол хааяа төрөвч өнөө муухай Борзоон миний ойролцоо нэг л газар мяраажявах шиг санагдаад, түүнийг мөдхөн гараад ирэх хооронд босож яваад ч яах юм билээ, ямар боловч шөнийн нэг цагийг үзэж байж учраа олъё гэж бодож байлаа.

Эргэн тойрон ер чимээ гардаггүй. Салхи ч түр намжлаа. Унтчихгүй байхын тулд ямар нэг юм хиймээр санагдаж, шүглээ амандаа зуугаад, өрөөсөн гараа гаргаж, би урьд нь огт үзээгүй нэг сонин зүйл үзэж байгаа юм шиг алган талаас нь, ар талаас нь ээлжлэн харж, бас үнэрлэж үзлээ. Ингээд ямар ч тус болдоггүй, бас л нүд анилдаж, ухаан балартаад нэг мэдэх нь ээ шүглээрээ дүүрэн шүлс болгочихсон байв. Шүглээ цэвэрлэж, ийш тийшээ харж, чимээ чагнаж, ер мэдэгдэх юмгүй болохоор аяархан эргэж гэдрэгээ харж хэвтээд, хөлөө хэд хэд чимээгүй гозолзуулж, нойр овоо сэргэх шиг болоход нь дахин түрүүлгээ харж хэвтлээ.

«Борзоон гэж бидний нэр өгөөд байгаа тэр муу хулгайчийг барьж авахаар барахгүй, буудаж албал таарна. Яг дух руу нь буудвал таарна» гэж бодсон чинь сайхан санагдаад, дээшээ харахад тэнгэрт зөндөө олон сайхан од гялалзаж, бие маань түр өвдөхөө болилоо.

Энэ шөнө заавал манаа хийж байгаа ийм чухал цагт, миний нойр ингэж их хүрч, бие маань ингэж айхавтар өвдөөд байгааг бодохоос хэнд ч юм их л гомдож, би хацар, шанаа, хамрынхаа үзүүрээс хүртэл хэд хэд дахин өвдтөл чимхэв. Тэгээд дотор овоо уужрах шиг болж, чээжээ өндийлгөж ирээд чимээ чагнаж байтал,

сургуулийн баруун хаалганы тэнд бололтой гэнэт шүгэл тасхийлээ. Ахиулаад чагнаж байтал шүгэл дахин дуугараад хүмүүс шуугилдаж эхэллээ. Би босож, тэр зүг рүү хар хурдаараа гүйв. Очоод үзтэл Сэмбэн бид хоёроос гадна зөндөө олон хүн манаа хийж байсан юм санж. «Том Борзооныг» барьж аваад урдаа туучихсан шуугилдаж явлаа.

Өч төчнөөн хоног бодож, санаархаж, манаа хийж яваад «Том Борзооныг» яг барихад өөрөө оролцож чадаагүйдээ миний урам хугарч, бас тэр том Борзооны гараас хүртэл хоол идэж, зэрэгцээд сууж байснаа бодохоос уур хүрч, түүнийг бүр нам цохиод унагачихмаар байв.

Би орондоо ороод нэг хэсэг уйллаа. Хор хөдөлсөндөө уйлсан юм.

## БАС Л БОРЗООНЫ ГАЙ

«Энэ Борзооны гай дуусах цаг арайхийж нэг ирлээ дээ» гэж бодсон чинь бас байдаггүй. Горьдсон сэтгэлийн гарз болов. Нэг юмыг одоо л нэг дуусна байх гэж дэндүү горьдоод байхаар дуусдаггүй юм байна гэж мэдээд, би эмнэлэгт ирсэн хойноо «Борзооны гай дуусах яагаа ч гүй» гэж дотроо бодож, бодсондоо бат итгэж байлаа. Том Борзооныг баривчилсны маргааш өглөө нь би хэвтрээсээ босож чадсангүй. Надад өвчин туссанаас болж л тэр шөнийн манаан дээр тэгж их нойр хүрч, бие чичрээд байсан юм санж.

Манай сургуулиас олон хүүхэд өвдөж эмнэлэгт хэвтжээ.

Намайг эмнэлэгт ирсний маргааш орой нь гэрийн үүдэнд хоёр хүн ирээд ингэж ярилцав:

— Одоо манай муу гэрийг авчирч барихаас даа.

— Чи тэгээд өөрөө хайчих вэ? гэж байна.

Энэ яриаг сонсоод би эмнэлэг байргүй их тэвдэж байгааг ойлгов. Байр хүрэлцээгүйгээс болж, янз бүрийн өвчтэй хүүхдийг нэг байранд хутгалдуулж, нэгний нь өвчин нөгөөдөө түргэн халдаж байлаа. Анх намайг эмнэлэгт ирэхэд «Цусан суулгатай» хүүхэд гэж эмч нар хоорондоо ярьдаг байснаа «коор[2]» гэж нэг шинэ нэр яригдах болж, миний бүх бие улаан гувруу татан туурлаа.

Ийм хоёр өвчтэй болоод байтал бас нэг яльгүй нэмэр өгч орхиё гэсэн шиг нүд өвдөв. Намайг ингэж өвчнөө бүрдүүлж байх хугацаанд (энэ бол маш богино хугацаанд, жишээлээд хэлэхэд уулын оройгоос бэл рүү нь гүйгээд буухын хэртэй шахам түргэн хугацаанд болж байгаа хэрэг) эмч нар ч амжиж, эмнэлгийн хашаа дотор хоёр гэр нэмж бариад, ялгаж хэвтүүллээ. Энэ ялгалтаар манай сургуулийн нөгөөх уйланхай Батнасан, Бууцагаан сумын Одон гэдэг нэртэй, ширнээлээ дандаа гартаа атгаж суудаг эмэгтэй хүүхэд, аль сумынхыг мэдэхгүй Галсандорж гэдэг эрэгтэй хүүхэд бид дөрөв эмнэлгийн хашааны баруун урд буланд, хамгийн онцгой барьсан жижиг бор гэрт оров.

Хүнд ер нь биедээ өвчин халдааж авахын уран чадвар гэж байдаг юм бол тэр чадварыг би энэ эмнэлэгт ирээд, үлгэр жишээ болохоор үзүүлсэн гэж өөрийгөө санадаг юм. Тэр үед миний байдлыг харвал, эцэж турахын туйлд хүрч, арьс маань

улаан цоохор болтлоо туурч, бас хоёр нүдний зовхи хавдсаны улмаас хааяа юм харах хэрэг болбол нүднийхээ зовхийг хоёр гараараа дээш доош нь салган татаж хардаг, хүн аймаар амьтан болоод, биеэ харахаас хүн байтугай би өөрөө айдаг байв. Надтай хамт тусгаарлагдсан гурван хүүхэд ч мөн надаас доор уу гэхээс биш, дээр юм байхгүй. Манай гэрт эмч, сувилагчаас өөр хүн эс орно. Нэг өглөө уйланхай Батнасан:

— Би ч мөдхөн үхэх байх аа даа! гэж хэлээд, хөнжил дотроо бүр чангаар дуу алдан уйлав. Энэ нь надад тун эвгүй санагдаж, орноосоо өндийгөөд би нүднийхээ зовхийг дээш доош нь татаж Галсандоржийг харав. Галсандорж ч тун муу байгаа бололтой, царай нь дун цайгаад нүдээ тас аньж, үг хэлэхгүй мөртөө ам нь хий ангалзаж нэг хэсэг болов. Тэгэхдээ шүдээ чанга зуугаад байгаа бололтой шанааны нь булчин таталдаж, магнайны нь хөлс бурзайж байлаа. Батнасан уйлсаар л байлаа. Гэтэл Галсандорж гэнэт дуу орж:

— Гэдэс базлаад алахаа шахаж байна. Би «Аавын хүү» тулдаа л тэслээ, гэснээ Батнасангийн уйлж байгааг ажиглав бололтой.

— Батнасанг Ленинградад сургуульд явуулна гэж Чойдог багш хэлсэн байх аа, Хашбат аа? гэж Галсандорж надаас асуув.

— Тэгсэн шүү гэж би хэллээ.

— Манай Батнасан ч үнэндээ лут ухаантай даа. Манай аймгийг мандуулах хүн бидний дунд Батнасан л байгаа юм. Ганцхан гэм нь л уйлдаг. Би уйланхай хүнд бас дургүй. Батнасан том болоод ер нь тооны л багш болох хүн байх. Би яг мэдэж байна. Тийм үү, Насаан? гэж Галсандорж асуув.

Батнасан уйлж байснаа болчхоод:

— Энэ эмнэлгээс л нэг гарвал юуны ч багш болсон яах вэ! гэж аяархан хэллээ.

— Би ч чамайг багш болно гэж мэдээд байгаа юм аа. Ганцхан уйлдгаа л болих хэрэгтэй. Гадаадад, Ленинградад төгссөн багш хүн хүүхдүүдэд хичээл заах гэж ангид орж ирэнгүүт Чойдог багш шиг «Здравствуйте!» гэж хэлчхээд, дараа нь уйлаад унавал юу нь сайхан байх вэ гэж Галсандорж ярив. Батнасан уйлахаа болиод, Галсандоржийн хэлсэн үгийг дотроо эргэцүүлж байгаа бололтой, нэг хэсэгтээ огт чимээгүй болчхов.

Хотоос эмч нар иржээ. Тэгээд нэг орой манай гэрт дөрвөн эмч цуглан, биднийг цөмийг нарийвчлан үзэж, хоорондоо оросоор баахан ярилцаад, ууж байсан эмүүдийг маань сольж, Одон, Батнасан хоёрт тариа хийлээ. Гэтэл энэ орой Одон хоол юу ч идэж чадсангүй. Түүний бие тун муу байгаа бололтой, эмч сувилагчид ойр ойрхон эргэж, эргэх бүр түүний биеийн байдлыг асууж, судсыг нь барьж үзэж байв. Унтах болтол түүнд гурав дахин тариа хийлээ. Одон өөрөө үг дуугүй хэвтэж хэвтэж, шөнө унтахынхаа өмнөхөн:

— Би гэртээ харих юмсан! гэж муухан хэлээд шургаж хэвтлээ.

Шөнө нэг сэрэх нь ээ цагаан халаадтай хоёр хүн «Ганцаараа ч гэсэн хамаагүй сургуульдаа үлдэхэд ядаг юм бэ!» гэсэн янзтай уйлахгүй байдаг бяцхан охин Одонг даавуугаар бүтээгээд дамжлан гарч харагдав.

Одон өнгөрсний маргааш нь би арайхийн зүтгэж байж орноосоо босоод, гадаа нөмгөн гарч суулаа. Намрын уйтгартай шаргал өдөр болж байх бололтой, нүүр рүү нар төөнөж, хатсан шарилж үнэртээд, хашааны гадуур явж өнгөрөх хүмүүсийн хөлийн чимээ, зарим яриа байн байн сонсогдоно. Эргэн тойрны байдлыг нэг харах юм уу гэснээ гэрэл орохоор нүдний минь уг руу хатгадаг тул түүнээс айж нүдээ аниастай, чигээрээ жаал чагнаж суув.

Эрүүл байсан цагийн юм бүхэн сайхан байжээ. Хэдхэн хоногийн өмнө л бид өглөө босохоос амиа гартал шахам айдаг байсан. Түүнийг одоо бодоход бүр тоглоом шиг санагдаж, багшийгаа юунд тэгж унь бариулж гүйлгэдэг байв даа гэж би харамсан бодлоо. Манай байрынхан бүрээн дуунаар зэрэг босно гэж ер байхгүй. Жижүүрийн багш өглөө бүрээ татаж, босох дохио өгчхөөд, байруудаар ороход унтаж л хэвтэнэ.

— Хүүе босоорой! Бушуулаарай! Нүүрээ угаагаарай! гэж багш нар хэд дахин явж байж арайхийж биднийг босгож гүйцээнэ. Харин Жанцан багш бол жижүүртэй өдрөө бүрээ нэг татаад, дараа нь гартаа унь барьж, байр байр руу шагайж харна. Тэгээд босоогүй хүүхэд байвал шууд барьж явсан униараа хөнжлийг нь өлгөн шидэж, унтаж байгаа хүүхдүүдийг нүцгэлж сандаргадаг аргатай.

Жанцан багшийг униа бариад ирэхэд хүүхдүүд үнэхээр сандарч, нүд нь аниастай нойрмог чигээрээ ухасхийн босоод, өмдөө толгойдоо углаж суусан ч

хүүхэд бий. Орныхоо хажуу руу ойчиж байсан ч хүүхэд бий. Энэ бүхэн цөм л жаргал байж.

Бие минь эрүүл бол одоо бүрээн дуунаар зэрэг ухасхийж босоод, шалдан ч хамаагүй байраасаа гүйн гарч, хашаа дотуур хашхирч цовхчиж гүймээр санагдаж байна. Энэ бол ёстой жаргал байх сан.

Галсандорж, Батнасан бид гурвын хувьд гэвэл, биднийг халдварт өвчтэй улс гэж хатуу тусгаарласан учир хол ойрын байдал, хичээл сургуулийн бүх сонин, хань нөхдийн тухай юу ч сонсохгүй, эмнэлэгт байгаа олон өвчтөн ч бидэнд хавьтахгүй, гэр орныхон, ах дүү гэж эргэх ч хүнгүй их л ганцаардмал байдалтай хоног өнгөрөөцгөөж байлаа.

Энэ гэрт ялгаж оруулснаас хойш манай хоёр багш л цагаан халаад өмсөж, нэг орж ирснээс өөр хэн ч биднийг эргэсэнгүй. Хаяа ганц нэг хүүхдээс захиа ирнэ. Тэр нь сонин юм юу ч байхгүй, бие чинь ямар байна, бид хичээлээ хийж байна гэхчлэн бичсэн зурвас төдий. Намайг баярлуулж байсан зүйл бол нүд маань юм харахтай болж, бид нэг үеэ бодвол хоолонд овоо орж, эмнэлгийн өгсөн хоолыг бүгдийг идчихдэг болсон билээ.

Гэтэл нэг орой хоолны дараа Батнасан маань

— Юм идэж чадахгүй боллоо. Би үхэх байх! гээд бас л уйллаа. Галсандорж орон дээрээ өндийж, «юу болж байна аа» гэсэн янзтай Батнасангийн царай руу жаал ажиглаад

Чи юу гэж уйлаад байсан юм бэ? гэж бүр аашлах маягтай дуугарснаа:

— Хүн чамайг Ленинградад сургуульд явуулж өгнө гэсээр байхад ёнхийтол уйлж байх юм. Аль вэ би толгойг чинь бариад үзье гэсээр Галсандорж орноосоо босов. Тэгээд Батнасангийн толгойг барьж жаал суусанаа нэг том мэргэжилтэн хүн шиг бас судсыг нь барьж үзэв.

Судас бариад юу гэж хэлэх бол гэсэн янзтай Батнасан Галсандоржийн нүүр рүү очгүй болсон жижиг нүдээрээ талимааран ажиглаж хэвтлээ.

— Чи үүний судсыг бариад үз дээ! гэж Галсандорж надад хэлэхэд би мөн орноосоо босож, түүний судсыг барьж үзэв. Надад мэдэгдэх юм юу ч байсангүй. Түүний судас цохих нь л цохиж байв.

— Үхнэ гэж ярих болоогүй байна. Харин ч нөгөөдрөөс бие чинь эдгэрэх тийшээ болох янзтай байна! гэж Галсандорж хэлснээ

— Тийм байгаа биз? гэж надаас асуулаа.

Би юу ч мэдээгүй боловч:

— Харин тийм байна гэж хэлэв Галсандорж:

— Зүгээр, зүгээр. Одоо хоолоо ид! гэж Батнасанд хэллээ.

Батнасан идэхгүй гэж хэлээд санаа алдахад түүний нулимс шанаа руугаа дахин урсаж эхэллээ.

— Ингээд л уйлаад байх юм. Хаашаа амьтан бэ? Уйлсаар байгаад эцэгтэйгээ ч уулзаж чадахгүй сэтгэлээр үхэх байх аа, энэ ерөөсөө. Муу эцэг нь уржигдар л нутгаасаа наашаа тэмээгээр гарсан гэнэ билээ. Хүүгийнхээ бие муу байгааг дуулсан хүн чинь өдөр шөнөгүй явж байгаа даа. Маргааш юм уу, нөгөөдөр л ирнэ биз. Чи эцгийгээ иртэл ядаж битгий уйлаач! Чамаас гуйя! гэж Галсандорж хэлэв.

— Аавыг наашаа гарсан гэж хэн хэлж байна?

— Би чамд нэг захиа үзүүлье гэсээр Галсандорж босож, өөрийнхөө ор дэрийг бусниулан уудаллаа.

Батнасан дуугүй нэг хэсэг хэвтсэнээ.

— Нөгөө захидал чинь юу болов? гэж нүд нь аниастай чигээр асуулаа.

— Жаахан хүлээж бай! Би одоохон үзүүлнэ гэсээр Галсандорж ор дэрээ дахин онгичсоноо:

— Аа, энэ байна. Чи сонсож бай! гээд Батнасангийн өмнө сөхрөн суув. Тэгээд уншлаа.

— «Бие чинь ямар байна? Мөд эмнэлгээс гарах уу? Бидэнд онц сонин юмгүй. Батнасангийн аав хүүтэйгээ уулзах гэж өчигдөр наашаа тэмээгээр гарсан гэнэ. Ёслогч Чимид» гэж уншихад

— Аль вэ, тэр захиаг чинь үзье дээ гэж Батнасан гараа сарвайв. Галсандорж

— Бас хүнд итгэхгүй санаатай... гэсээр Батнасанд захидлаа өгөөд, над руу харж өрөөсөн нүдээ ирмэлээ.

Энэ бол жинхэнэ захидал биш, Батнасанг хуурахын тул Галсандоржийн бичсэн хуурмаг захидал боловч түүнийг үзээд Батнасан уйлахаа больчихов.

Түүний аав гэж ямар хүн хаана явдгийг би мэдэхгүй. Бодвол малчин л байх. Манай хүү аймгийн дунд сургуульд сурч байгаа гэж сэтгэл нь баяссан цагаан тоорцогтой ч юм уу, толгой нүцгэн ч юм уу, нэг л хүн өдийд нутагтаа санаа амар явж байгаа.

Гэтэл Батнасангийн сэтгэлд бол аав нь өдийд тэмээ уначихсан, богцтой юм тохчихсон «Муу уйланхай хүүгийн минь бие ямар байгаа бол гэж яараад л хээрийн шар замаар алхуулж яваа байх даа» гэж би дотроо бодож байлаа. Түүний улмаас «Аав минь юм уу ээж минь нэг хүрээд ирж чаддаггүй л юм байх даа» гэж надад ч гэсэн бодогдлоо. Үнэндээ яаж ч ирэх вэ дээ. Манай нутаг чинь зургаан өртөө газрын цаана байгаа. Бас миний өвчтэй байгааг ч мэдээгүй. «Нэг нь ирмээр байна» гэсэн миний захидлыг аваад «муу хүү минь гэрээ санаж» гэж л бодоо байх.

Батнасан захидал уншаад уйлахаа больж нэг хэсэгтээ нам унтав. Эмч орж ирж бидний биеийн байдлыг лавлаад гарлаа.

Манай гэрт асааж орхисон ганц лааны гэрэл үе үе дальдчин, нэг тодорч, нэг бүдгэрч байлаа. Гадаа чимээгүй болсны хажуугаар манай гэрт бүр ч аймшигтай чимээгүй болж, үргэлж ярьж байдаг Галсандорж ч үг дуугүй, хөнжил дотроо цаашаа харж хэвтчихээд аяархан амьсгалаад байгаа нь надад эвгүй санагдаж, би тэссэнгүй Галсандоржийг дуудлаа.

— Галсандорж оо!

— Аан

— Чи наашаа харж унтаач!

— Яагаа вэ, чи айгаа юу?

— Надад эвгүй байна.

Галсандорж ороо шажигнуулан эргэж, над руу харж хэвтээд:

— Одоо би Одонг огт эргэж ирэхгүй гэхэд нэг л итгэхгүй юм. Шөнө сэрэхэд орон дотроо л унтаж хэвтэх шиг санагдаад... Одоо тэр хаана байгаа бол? Сүнс нь байраараа ирж биднийг хардаг болов уу?

— Ирдэг бол харанхуйд л ирдэг байх даа гэж би хэлэв.

— Сүнс гэж байдаг юм уу?

— Байхгүй юм бол чи яах гэж ярьсан юм?

— Нээрэн сүнс гэж байдаг болов уу?!

Бид хоёр иймэрхүү юм ярьж хэвтэв. Нэг мэдэх нь ээ лаа дуусах дөхсөн байна.

Батнасангийн бие ямар байгаа бол? Лаа дуусахаас өмнө эмийг нь уулгая! гээд Галсандорж бослоо. Би ч бослоо.

— Насаан! гэж дуудаад бид хоёр хучлагаас нь хэд хэд татаж үзлээ. Их дорджээ. Дуугарах ч сөхөөгүй байгаа бололтой тул Галсандорж хоёр гараараа нүүрээ дарж байгаад уйлав.

## БОРЗООНЫ СУРАГ ТАСРАВ

Галсандорж бид хоёрыг уйлаад сууж байтал сувилагчид шприц барьсаар орж ирээд, биднийг тайтгаруулах гэж аргаа барав. Ямар ч үг хэлээд хэрэгцээгүй болсон улс шиг Галсандорж бид хоёр түүний үгийг ч хайхралгүй, хамаг нулимс тамир хоёроо барагдтал уйлцгаав.

— Эш, дүү нар минь өдий зэрэгтэй тогтсон нь их юм. Энэ их хурц өвчин гэнэт дэлгэрч сүйрэхэд хүрч байхад бараг цөм мэнд үлдсэндээ баярлах хэрэгтэй юм. Хүүхдүүд минь! Амьд үлдсэндээ баярла! Нам засагтаа баярла! Бас нэг сайн орос эмч өнөө өглөө ирсэн. Батнасанг тусгай барьсан гэрт ганцаарыг нь хэвтүүлж эмчилнэ. Битгий уйлцгаа! гэж нэг сувилагч өөрийнхөө нулимсыг арчин ярьж байв. Бид хоёр уйлсаар л суув.

— Эм хэрэгсэл, байр сууц хүрэлцээгүй бид хэчнээн сандрав. Цаана чинь их дайн болж байгаа шүү дээ, хүүхдүүд минь. Юм бүхэн ховор байна. Харин ч төрийн минь сүлд! Аюул багатай өнгөрлөө. Одоо битгий уйлцгаа! Бие чинь муудна. Та хоёр их сайхан эдгэрч байгаа шүү. Битгий уйл! Мөдхөн та хоёрыг сургуулийн чинь хүүхдүүдтэй уулзуулна. Бие сайн болж эдгэрч байна гэж гэр орондоо захиа занаа бичицгээ! Аль вэ, Дуламжаав, халуун цай аваад ир! Хүүхдүүд цай ууг! гэж тэр сувилагч тасралтгүй үглэв.

Сүүлдээ Галсандорж бид хоёр уйлахаа больж, зүгээр л нусаа татаж, шал руу гөлөрч суулаа.

— Төрийн минь сүлд! Хүүхдүүд минь, ийм цагт шөнө уйлдаггүй юм. Одоо орондоо орцгоо! Та хоёр даарч ер болохгүй. Бие нь муудна. Халуун цай уугаад орондоо орцгоо! За тэг, эгчийнхээ үгэнд ор! Май, цай уухаар дотор нь уужирдаг юм.

Бид хоёр сувилагчийн өгсөн цайнаас жаахан жаахан уугаад санаа алдаж орондоо орцгоов. Миний нойр хүрсэнгүй. «Амьд явах шиг сайхан юм юу байх вэ. Амьд үлдсэндээ баярлацгаа!» гэж хэлсэн сувилагчийн үгний улмаас «ер нь амьд явах гэгч хаашаа юм бэ?» гэсэн урьд нь надад огт бодогддоггүй нэг хачин юм баахан бодогдов.

Сургуульд ирээд байсан, орон байргүй тохьгүй байсан, орон гэрээ, эцэг эхээ санаж байсан, одоо ч их санаж байна. Ядам багш, Цэвэгдорж багш хоёрт аашлуулж байсан маань бүгд л сайхан байж. Жаргал гэдэг чинь эрүүл байхыг л хэлдэг байна. Эрүүл хүн дуртай цагтаа ухасхийж, гэрээсээ гүйгээд гарч болно. Хамаагүй чанга хашхирч болно. Тэр ч байтугай ямар ч хэрэггүй баруун тийшээ гүйж гүйж гэнэт өвс ногоон дээр гэдрэг харж, нүдээ аньж хэвтээд, хүйтэн агаараар чээжээ тэлтэл амьсгалж болно. Хичээл дээр тав байтугай арван цаг сууж болно. Их л бодож бие чилнэ биз. Тэр ч байтугай өөхөн дэнгийн бүр бүдэгхэн гэрэлд, үсэг харагдах төдий байхад ч ном уншаад сууж болно.

Эрүүл болоод эмнэлгээс гарахаараа хамгийн урдаар ээж аавдаа захидал бичиж «Би сургуульдаа жаргалтай сайхан сууж байна» гэж бичээд, цааш нь «Эндээс очсон хүүхдүүд сургуулийн талаар элдэв муу юм яривал битгий үнэмшээрэй! Би сургуулийнхаа хашааны гадуур дотуур хар хурдаараа гүйж чадаж байна. Номоо бариад хичээлдээ явж байна. Дуу дуулж байна» гэж бичнэ.

Энэ бүхнийг бодож хэвттэл бас нэг юм бодогдов. «Нэг өглөө зориуд босолгүй орондоо хэвтэж байгаад Жанцан багшийн униар хучлагаа хуу татуулах юм уу, эсхүл нэг хүүхдийн орон дээр баахан дээл хөнжил овоолж, яг унтаж байгаа хүн шиг болгоод Жанцан багшид униар татуулж элгээ хөштөл инээх юмсан» гэж бодов.

Заримдаа надад хачин хачин юм бодогддог юм.

Хот, хөдөө аль ч газар намар оройхон болоод, хүйтэн салхи цохилзон үлээж байхад хүн, хүн байтугай мал хүртэл сэтгэлийн тав алддаг болов уу гэмээр байдаг. Яг л тийм нэг өдөр, үдээс хойхон Галсандорж бид хоёр, хамаг дулаан хувцсаа өмсөж малгайгаа хүртэл бүчлээд, хоёр жижигхэн чавганц юм уу, хүүхдээ саяхан гаргасан хоёр жаахан хүүхэн шиг хэлбэр байдалтай улс эмнэлгээс гарцгаав. Замд таарaлдсан хүн бүхэн ажиглаад байсныг бодоход бид хоёрын царай ер нь өөдтэй байгаагүй бол уу. Гэхдээ бид хоёр дотроо их баяртай явсан юм.

Энэ өдөр хүйтэн шуургатай ч гэсэн тэнгэр цэлмэг, нарны өнгө дун цагаан, хаашаа л харвал нүд гялбаж, Балдангийн дэлгүүрт юм гарч байгаа бололтой үүдээр нь морьтой явган зөндөө хүн үймэлдэж байв.

— Энэ муу бор шувуунд өвчин тусна гэж байдаг бол уу? гэж би Галсандоржоос асуув.

— Өвчин туслаа ч гэсэн эмнэлэгт хэвтэнэ гэж байх юм биш, тэнэж яваад нэг л хонхорт үхдэг биз.

— Би ерөөсөө үхсэн шувуу үзээгүй шүү. Алагдсан шувуу л үзсэн.

— Би шувуу их алдаг байсан. Одоо өрөвддөг болчхож.

— Би ч гэсэн шувуу алдаг л байсан.

— Чи одоо гэртээ захиа бичих үү? гэж Галсандорж асуув.

— Бичилгүй яах вэ. Өвдөж эмнэлэгт хэвтээд гарсан гэж бичнэ. Аав ээж хоёрын нэг хүйтэн болохоор намайг эргэж ирнэ гэсэн. Бодвол одоо удахгүй л ирэх байх.

— Би ч захиа бичихгүй. Манайхаас хүн ирж ч чадахгүй.

— Бид хоёр ч одоо хичээлээсээ бүр хоцорч гүйцлээ. Бусдыгаа яаж гүйцнэ?

Галсандорж хариу хэлсэнгүй, чимээгүй явснаа:.

— Энэ сургуульд суралцаад бид хоёрт ер нь хэрэг байна уу? гэж асуув.

— Сургуульд суралцахгүй юу хийх юм бэ?

— Мал маллахгүй юу.

— Урьдаар сургуулиа төгсөөд л, дараа нь болно биз.

— Сургууль төгсөх хэрэг юу байна?

— Хэрэгтэй болоод л биднийг сургах гэж ингэж чармайгаад байгаа биз гэж би хэллээ.

— Тэр чармайгаад байгаа чинь хэн юм бэ?

— Нам засаг л байхгүй юу?..

— Тэр нам засаг чинь хаана байгаа юм?

— Улаанбаатарт

— Би ерөөсөө тийм юм байгаа гэж...

— Байдаг болоод л бид хоёрыг эмнэлэгт байхад эмч нар ирүүлээ биз?

— Чи бид хоёрыг өвдсөн гэж Улаанбаатар мэдэж байсан хэрэг үү? Улаанбаатар байтугай, аав, ээж маань мэдээгүй байхад!..гэж Галсандорж намайг их дооглох маягтай хэлэв.

— Чи бид хоёрыг гэж мэдээгүй ч гэсэн хүүхдүүд өвдөөд байгаа гэдгийг мэдээд л эмч нар явуулаа биз дээ.

— Улаанбаатар гэж ер нь хаашаа газар байгаа бол? Очиж нэг үзэх юм сан. Чи машин дээр сууж үзсэн үү?

— Үзээгүй.

— Би ч чамайг бодвол их хүн юмаа. Би машин дээр гурав дахин сууж үзсэн. Хойшоо хараад ч сууж байсан. Урагшаа хараад ч сууж байсан.

Бид хоёр иймэрхүү юм ярилцсаар байрандаа ирлээ. Байрынхан маань намайг очиход гэр дотор амьд тарвага ороод ирсэнтэй ялгаагүй сонирхон элдвийг асууж зарим нь «Аль вэ, наашаа хараач!» гэж миний эрүүнээс татаад:

— Царайг чинь нэг хараадахъя! гэж байв.

Би сургуулийнхаа тухай өч төчнөөн сонин дууллаа. Урьд нь эрүүл байхад сургууль дотор огт сонин явдал байхгүй шиг санагддаг байсан мөртөө эмнэлэгт нэг сар болох хойгуур зөндөө сонин явдал болжээ. Сургуулийн маань өндөр захирал солигдож, сахалтай хүн захирал болсон гэнэ. Манай нутагт одоо хүртэл хүйтрээгүй халуун намраараа, зарим айл гүүгээ тавиагүй байгаа гэдгийг Банзрагчийн ах нутгаас ирж яриад, хэсэг хүүхдийн гэрээс захидал, заримыг нь гэрээс идээ цагаа авчирсан гэнэ. Хүүхдүүдийг халуун усанд оруулдаг болж, халуун усанд орох далимаар бие биеэ усаар шүршин сахилгагүйтэж байж Жамсран Сэмбэн хоёр Шагдар багшид шалдан бөгсөн дээрээ алгадуулсан гэнэ.

Энэ мэт элдвийг бодож байснаа Би:

— Нөгөө том Борзоон юу болсон бэ? гэж асуулаа.

— Том Борзоон ялд орсон гэнэ билээ. Довдонг баривчлаад л бид гэнэт хулгай алга болчих юм шиг санаад байсан чинь ер нь жижиг Борзоон олон байх шиг байна аа. Хүүхдүүд энд тэндгүй л жаал зугаа идэх юмаа борзоондуулчихлаа гэж ярьж байх юм. Борзоонддог хүн ч олон байх шиг байна гэж Сэмбэн ярив.

— Манаа хийж борзоон барьдгаа больсон уу?

— Манаа хийгээд байхаар тийм дорвитой Борзоон ч алга болж л дээ. Харин жижиг хулгана шиг Борзоон л олон байна. Тийм юмыг чинь манаа хийгээд хийгээд яаж барих вэ. Бидний дотор л байна. Одоо манаа хийхээ ч байсан.

— Мартсанаас, анх манаа хийхэд чи тэр боорцог, хортой харандааг хаанаас олж биднийг шагнасан бэ? гэж би Сэмбэнгээс асуулаа.

— Түүний чинь Цоодол багш өгсөн юм. Та нарыг манаанд гаргах бүх ажлыг Цоодол багш надад зааж өгдөг байсан. Тэр ч байтугай өөрсдийгөө «Борзооныг баривчлах отряд» гэж нэрлэхийг ч би Цоодол багшаас асууж зөвшөөрүүлсэн юм шүү дээ, хонгор минь. «Цэргийн нууц» гэдэг чинь тийм нарийн байдаг юм гэж Сэмбэн надад гайхуулан ярьснаа

— Одоо дорвитойхон Борзоон байхгүй болчхоод, манаанд гаръя гэсэн ч Цоодол багш дэмжихээ больсон гэж харамссан янзтай ярив.

Энэ ярианаас үзэхэд, анх эхэлж миний худал ярианаас үүссэн Борзоон (Миний худал ярианаас үүссэн гэж би эргэлзээгүй мэдэж байна) сураг тасарч, миний сэтгэл амрах цаг арайхийн иржээ.

— Чи хулгайчид бололцоо олгох гэж санаатайгаар цуурхал тараасан. Чи тэр хулгайчаа одоо олж өг! гэж Цэвэгдорж багш хэзээ л байцааж шахах бол гэдгээс би ямагт айж явсан. Тэр айдас одоо ч дуусаагүй байж мэдэх юм. Тиймээс Борзоон гэдэг үг чихэнд дуулдмагц миний уур хүрч явдаг байсан. Одоо ч уур хүрч байна. Энэ үг чихэнд бүрмөсөн дуулдахгүй болох цагийг би тэсэж ядан хүлээвч бас л болоогүй байжээ.

Борзоон гэж ярихын оронд «Борзоондох гэдэг үг гарсан байна. Энэ үг хэзээ алга болохыг би мэдэхгүй. Алга болох нь болох л байх. Амьд байсан хүүхэд үхэж, үхлүүт байсан би эдгэрч, ногоон өнгөтэй байсан газар шарлаж, юм бүхэн өөр болоод байхад тэр «Борзоон», «Борзоондох» гэдэг үгнүүд алга болох л байлгүй.

Би эмнэлэгт байхдаа, Эмнэлгээс л нэг гарсан дороо хөлөө эцтэл ч хамаагүй гүймээр санагддаг байсан боловч гүйж харайх байтугай хичээлээ хийх ч тэнхэлгүй гарав. Намайг эмнэлгээс гарахад арван дөрвөн хоног хичээлдээ оролгүй байрандаа байж, сайн хоол идэж, биеэ тэнхрүүлэх хэрэгтэй гэсэн тул би хичээлдээ орж чадалгүй хэд хоног байрандаа хэвтэв.

Сургуулиас бид мэтийн хэдэн хүүхдэд тусгай хоол өгч, манай хүүхдүүдийн ярьдгаар хэд хоног жаргуулав. «Та нар ч ёстой жаргаж байна аа. Бинтэй хар шөл идээд л, сүүтэй цай уугаад л» гэж хүүхдүүд ярьдаг байсан боловч миний хувьд энэ

бол жаргал биш зовлон гээч болж шалавхан хичээлдээ орох сон гэхээс хоног өнгөрөхгүй байв.

Ингэж хэд хоног уйдан байхдаа би гэртээ захидал бичлээ. «Би эмнэлэгт хэвтэж хэд хоног эмчлүүлээд гарлаа. Одоо бие минь засарч сайн болж байна. Та нар намайг эргэж мөд ирэх үү? Би гэрээ их санаж байна» гэж захидалдаа бичлээ.

Гэвч захидал хүргэх хүн олдохгүй тул гэртээ бичсэн захидлыг өдөр бүр уншиж, бараг өдөр бүр засдаг байлаа.

Надад хамгийн уйтгартай санагддаг үе бол хүүхдүүд хичээлд ордог өдрийн цаг байв. Бүх хүүхэд хичээлдээ орж, хөл үймээн тасрахад эмнэлгээс гарсан хэдхэн хүүхэд байранд үлдээд, аргаа ядахад хэдүүлээ нэг байранд цугларч, эмнэлэгт байсан түүхээ, хэн яаж өвдөж байснаа, нутаг орныхоо сониныг ярьцгаана.

Манай байрынхнаас би ганцаараа хичээлд ордоггүй байлаа. Тийм болохоор зарим үед хэвтэртээ ороод, өдөржин унтана. Бас юм бодно. Аймгийн сургуулийн сурагч болно гэдэг надад анх их амархан санагддаг байсан юм. Хөдөө байхдаа миний бодож байснаар бол аймагт очоод, нэг их шилэн байшинд ном дэвтэр барьж ороход урьдаас багш нар угтаж аваад л хичээл заана. Тэгээд л аймгийн сургуулийн сурагч болно. Ердөө сурагч болно гэдэг шиг амархан юм байхгүй. Ингэж л санагддаг байсан. Гэтэл аймгийн дунд сургуулийн сурагч болно гэдэг, мөн аймгийн дунд сургуулийн сурагч байна гэдэг миний санасан шиг амархан юм биш байжээ.

Үнэнийг хэлэхэд би одоо хүртэл аймгийн дунд сургуулийн сурагч болж чадаагүй л байна. Хоёр гурван өдөр бодож байгаад би гэртээ бичсэн захидлыг өөрчилж бичлээ.

«Би хэд хоног өвдөж аймгийн эмнэлэгт хэвтээд, одоо бие зүгээр болж, хичээлдээ орох гэж байна. Та нар намайг эргэж ирэх гэж байгаа бол яарсны хэрэггүй. Өвөл болохоор л ирнэ биз. Одоохондоо надад дутагдаж гачигдсан юм алга. Үеийн нөхдийнхөө хамт би сайн сууж байна» гэж бичлээ. Гэвч захидлаа явуулах хүн олдохгүй, тэр захидал миний дэрэн дор хэвтсээр байв.

Би өөрийгөө ажиглахад миний бие түргэн засарч, амархан тэнхэрч байлаа. Одоо ингээд хичээлд орно гэхэд ер болохгүй юм байхгүй шиг санагдана. Иймээс хичээлдээ орохоор бэлдэж хүүхдүүдийн хуулж өгсөн хичээлийг уншиж, тоо боддог

болов. Эмнэлэгт хэвтээд гарснаас хойш миний ухаан бүр сэргэлэн болчихсон юм шиг санагдаад, намайг амарч сувилуул гэж эмнэлгийн тогтоож өгсөн хоногийг заавал гүйцээх гэлгүй хичээлдээ заавал оръё. Багш нар урдаас хөөсөн ч намайг эмч нар хичээлдээ ор! гэсэн гэж худлаа хэлэхээр шийдлээ.

Хүүхдүүд удахгүй октябрын баяр болно гэж хоног тоолон хүлээж байсан боловч миний хувьд хичээлдээ л орвол октябрын баяраас илүү том баяр болох байв. Иймээс би хичээлийнхээ хуваарийг харж, дэвтэр ном, үзэг бэх, өмсөх хувцас, улаан бүчээ хүртэл бэлэн болгож тавиад, нэг үдэш хамгийн түрүүн орондоо орж хэвтлээ.

Энэ шөнө бол анх аймгийн сургуульд маргааш өглөө мордоно гэж бодоод, гэртээ унтаж байсан хөдөөгийн тэр нэг баяртай шөнө шиг л сайхан, амгалан шөнө байв.

# ТӨГСГӨЛ БҮЛЭГ

Ёроолынх нь чулуу алаглаж харагдсан гүехэн устай, ус нь жирэлзсэн тув тунгалаг тийм гол дотор хавтгай цагаан чулуун дээр суугаад хөлөө угааж байна гэж би зүүдэллээ.

Миний толгой дээгүүр хөх цөцгий нисээд, чихэнд голын урсгал шуугин сонсогдож байтал бүрээ дуугарав. Энэ дуу нойрон дунд ихээ хол юм шиг сонсогдож байснаа хөнжил дотроос толгойгоо гаргаад чагнахад бүр ойрхон, зүүн гэрийн цаахна дуугарч байв. Бүрээ нэг бүдгэвтэр дуугараад чимээ нь түр намдаж, дахин урт нарийхнаар чанга уянгалан дуугарлаа. Тэгэхэд нь би орноосоо өндийж байрныхаа хүүхдүүдийг харсанд сэрж байгаа хүн байхгүй юм уу, байсан ч тоохгүй байгаа бололтой цөм хөдөлгөөнгүй хэвтэцгээж байв.

Би яаруухан босож хувцсаа өмсөөд, гадаа гарч, бүрээ татаж байгаа жижүүрийн багш руу ойртон харлаа. Энэ өдөр Дорж багш жижүүртэй байна. Энэ багш биднийг сумаас минь анх дагуулж авчирсан юм. Ирэх замдаа тэр «Дуу гаргаад!» гэж байн байн команд өгч, түүний команд өгөх бүрд бид өөр дуу мэддэггүй юм шиг «Баатар эгнээг» дуулж явснаас гадна «Яндаж болдоггүй далай шиг» гэж бидэнд замдаа шинэ дуу зааж явсан билээ. Түүний улмаас би Дорж багшийн хоолой, түүний заасан дуу хоёрын сайхныг мэдэж «Яндаж болдоггүй далай шиг, Яасан баян нутаг вэ!» гээд дуулж явахдаа энэ хүн шиг гоё сайхан хүн ертөнцөд байж болмооргүй юм шиг санагдаж явсан юм. Гэтэл сайхан дуулдгаар барахгүй, бүрээг бас сайхан үлээдэг хүн байх юм. Энэ бүрээний дуу Баянбулагийн минь сургууль, Тампуулин багшийн минь бүрээн дуу, Бүрдийн хөндийн зэрэглээ, аль сайхан санагддаг хамаг юмыг минь сэтгэлд ургатал бодогдуулав.

Би Дорж багшийн бүр дэргэд нь очоод ам руу нь ажиглан зогслоо. Тампуулин багшийг бүрээ сайхан үлээж байхад би холоос дууг нь сонсож байснаас биш, дэргэд нь очиж ажиглаж байгаагүй. «Аль ч сургуульд бүрээ сайхан үлээдэг нэг хүн заавал байх ёстой юм байлгүй. Хүн хэчнээн том болоод, хол ойр хаана ч явсан, сурагч байхдаа хаана, ямар багшийн бүрээн дуу сонсож явснаа үүрд дурсаж яваг гэж багш нарт бүрээ сайхан үлээх сургууль зориуд хийлгэдэг ч байж болох юм» гэж надад бодогдов.

Дорж багш цагаан саарал даавуун тэрлэг дээр ногоон дурдан бүс бүсэлж, саравчтай хар малгай хэлтгийвтэр тавиад, баруун гараараа бүрээгээ дээш нь өргөн үлээж байх нь яагаад ч юм, «Хоршооноос саяхан авсан юм шиг» цоо шинэ хүн харагдаад байв. Бүрээгээ үлээж дуусаад бурзанг нь арчсанаа «Бүрээ татаж чадах уу?» гэж надаас асуусанд би бүрээ үлээх байтугай гартаа ч барьж үзээгүй гэж үнэнээ хэлээд, харин сумныхаа артелийн дунг хааяа үлээж байснаа ярилаа. «Бүрээ татахыг зааж өгье» гэж хэлэх магадгүй гэж би бодсон боловч тэр юу ч хэлсэнгүй.

Намайг нүүр гараа угааж, бас сургуулийн шинэ барилгын суурь тавих гэж ухаж байгаа нүх, тэнд буулгасан тоосго, хураалттай чулуу, дүнзэн моднуудыг үзээд ирсэн хойно хүүхдүүд босоцгоолоо.

Намайг хичээлд орохоор багш нар урдаас хөөх магадгүй гэж айж байсан нь дэмий зүйл байжээ. Энэ өглөөний анхны хичээлд Жанцан багш журналаа барьсаар орж ирээд «Сайн байцгаана уу?» гэж мэндлэхэд би багшаас айсандаа «Сайн» гэж чангахан ч хэлж чадалгүй хүний араар нуугдасхийж байв. Гэтэл тэр, намайг олж үзчихээд:

— За бие чинь их сайн болоо юу! Тоо бод! Тос ид! гэдэг үг мэднэ биз? гэж хошуугаа цорвойлгон инээв. Жанцан багшаас хойш орсон багш нар ч намайг зэмлэсэнгүй.

Хичээлийн орох, завсарлах хонх түргэн түргэн дуугарч, нэг хичээл хийгээд бараг дуусаагүй байхад завсарлагаа болж, завсарлагаа бараг дуусаагүй байхад дараагийн багш орж ирээд байх шиг, бас самбар дээр багш нарын юм бичиж байгаа нь, хүүхдүүдийн тоо бодож байгаа нь цөм хачин хурдан болчихсон юм шиг харагдаад байв.

Хичээлийн байранд галласан болохоор дулаан, цонхоор тусаж байгаа нарны гэрэл, тэнгэрийн өнгийг харахад зунаараа ч байгаа юм шиг. Гэсэн мөртөө завсарлаад гарахад хүйтэн салхитай, уулын оройг харахад мөд цас орох нь уу ч гэмээр юм шиг. Мөн хүүхдүүдийн нүүр царайг ажиглахад хичээл анх цуглах үеийнхнийг бодвол нилдээ цайрч, гоё болчихсон санагдаад, энэ өдрийн юм бүхэн сэтгэлд минь хачин сонин байв.

Хичээлийн байрны цагаан ханан дээр сурагчдын дүрэм, пионерын тангаргийг алтан үсгээр хичээнгүйлж бичээд, улаан хүрээтэй жаазанд хийж хадсан байна. Бас ангийн самбарыг хар хөх будгаар будаж их сайхан болго- он боловч тэр будган дээр шохой цэрдээр заримдаа бичиж болохгүй юм уу, бичиж боловч их бүдэг харагдаж хуучнаасаа дордсон байлаа. Самбарын дээд талд Лениний зургийг хадаж дор нь «Сур, сур бас дахин сур» гэж хооронд нь том, том таслал тавин бичжээ.

Би хичээлийнхээ дэвтэр бүрийн хавтсан дээр «Баянхонгор аймгийн дунд сургуулийн 5-ын А ангийн сурагч П. Хашбат» гэж бичиж байснаа, хэл бичгийнхээ дэвтрийн хавтсан дээр андуураад, «5-ын А анхны сурагч Хашбат» гээд биччихсэн байлаа. «Анхны гэдэг үгийг «ангийн» болгож засах юм уу гэснээ болилоо.

Энэ өдрийн сүүлчийн хичээлийн дараа биднийг ангид үлдээв. Чойдог багш шар товчнуудаа гялалзуулан инээмсэглэсээр орж ирээд:

— Здравствуйте! гэж мэндэлснээ намайг харж:

— Здравствуй, Хашбат аа! Ну как...гэсээр миний дэргэд ирж тонгойгоод, инээмсэглэсэн нүдээрээ миний нүүр рүү тун анхааралтай харлаа. Би өөдөөс нь их сайхан инээмсэглэх гэсэн боловч чадсангүй, тааруухан нэг инээмсэглэж,

— Хорошо гэж хэлэв.

Бие эрүүлжиж хичээлдээ ороод их сайхан байна гэдгийг төлөөлүүлж хэлсэн энэ ганц «хорошо»-г Чойдог багш ч гүйцэд ойлгож,

— Сайн байна. Сайн байна. Одоо биеэ сайн гамнаж байж, хичээлээ гүйцэж авах хэрэгтэй. Та нар ч гэсэн Хашбатад сайн туслаарай гэж бүснийхээ арлаас барин алхалсаар багшийн ширээнээ очиж суулаа.

Чойдог багшийг орж ирэхэд хүн бүхэн дуртай юмаа асууж шалгаадаг. Чойдог багш ч асуусан бүхнийг төвөгшөөлгүй хариулдаг зантай болохоор ингэж ярьж байгаа маань бидний жирийн л нэг хичээл байлаа.

Чойдог багшийн хичээл дээр хамгийн дуугүй хүүхэд хүртэл дуу ордог болохоор амьд байсан бол Одон ч өдийд бас нэг юм асуух л байсан гэдгийг би баттай мэдэж байна:

— Багш аа цагаан хувцас угааж өгөх үү?

— Мөд угааж өгнөө. Одоохондоо саван олдохгүй байна. Дайн болж, юм бүхэн ховордсон цаг гэдгийг та нар хааяа бодож л байгаарай! гэж Чойдог багш тайван хэлэв.

— Хувцас угааж өгөхгүй болохоор хэцүү байна гэж нэг нь хэллээ.

— Хэцүү байлгүй яах вэ. Үүнээс хэцүү юм ч бас бий. Жинхэнэ дайн болж байгаа газар өнөөдөр юу болж байгаа гэж та нар санана? Түүнийг бодох юм бол бид ч жаргалаараа л байна.

Бидний дотор жинхэнэ хэцүү юм үзсэн хүн байхгүй шүү гэж Чойдог багшийг ярихад надад гомдолтой санагдав. Тэгээд би тэсэж чадсангүй:

— Жинхэнэ хэцүү юмыг би үзсэн, багш аа! гээд хэлчихлээ.

Чойдог багш над руу хараад «Юу гэж хэлье дээ» гэсэн янзтай инээмсэглэснээ босоод ирлээ. Би хэлсэн үгнээсээ огт айхгүй байв. Тийм болохоор Чойдог багш

— Чи хэцүү юм юу үзэв. Хашбат аа? гэж асуухад нь

— Би өвдсөн. Бас үхэх шахсан гэж хэллээ.

— Одоо бие чинь бүр зүгээр болоо юу?

— Зүгээр болсон.

— Чи өнөөдөр бие чинь эрүүл болчихсон хичээлээ хийгээд сууж байна. Тэгэхэд фронт дээр дайн дуусаагүй л байна. Өнөөдөр ч хүн үхэж л байгаа, өнчирч л байгаа. Хүн үхэхийн хажуугаар бас байшин нурж, хүн амьдаараа тамлуулж, гал түймэр дүрэлзэж, ямар ч гэмгүй нялх хүүхэд хүртэл гал руу шидүүлж байгаа цаг. Дайн гэдгийг нүдээр үзээгүй хүн ойлгох арга байхгүй. Ер нь л хүнд учрах гай зовлонгийн хамгийн дээд нь дайн гэж л бодоцгоо! Биднийг тэр дайны хязгааргүй аюулаас зөвлөлтийн улаан арми амь биеэрээ тулалдан хамгаалж байна.

Ингэж хэлээд Чойдог багш над руу харж:

— Тийм үү, үгүй юу? гэж мөн инээмсэглэн асуув. Би дайн гэдгийг үзээгүй болохоор юу ч хариулж чадсангүй. Гэхдээ дайн гэдэг үнэхээр хэцүү байх гэсэн бодол надад байв. Чойдог багш дайны хэцүүг надад юм уу, ер нь манай ангийнханд баттай ойлгуулахаар шийдсэн бололтой, суудлаа орхиж бидэн рүү бүр тулж ирээд:

— Одоо бид хоол унд, хувцас хунар, цай даалимба, юм бүхнээр дутагдаж гачигдаад байгаа маань тэр л холын дайны дөнгөж үнэр нь үнэртэж байгаа хэрэг. Хүүхдүүд өлсөж, өвдөж байна. Энэ чинь бас л тэр дайн байлдааны холын үнэр гарч байгаа нь тэр. Та нар муу л юм бол «Борзоон» гэж ярих дуртай улс. «Жинхэнэ том Борзоон чинь» тэр дайн л байгаа юм. За тэгээд дайны хажуугаар энэ сургууль маань шинэ тутам, бэлтгэл бага байлаа. Энэ бүхэн нийлээд сургууль маань цугларсан дороо баахан тав алдах шиг боллоо гэж ярьснаа

— Усны эргүүлэг гэж юу байдгийг та нар мэдэх үү? гэж гэнэт асуув.

Бид онох онохгүй хариулт хэлж, хоорондоо цэц булаалдах шахаж шуугилдав. Би бол «цүнхээл» гэж мэдэхээс биш «эргүүлэг» гэж мэдэхгүй учир:

— Манай нутагт л тийм юм байхгүй гэж хэллээ.

— Жижиг гол усанд байдаггүй юм гэж хэлээд, Чойдог багш цааш нь ярилаа.

— Зүгээр тунгалагхан урсаж байсан голын ус зарим газар урсаж чадахгүй тогтчихоод шавар, элстэй элдэв бохир хутгалдаж эргэлддэг газрыг усны эргүүлэг гэдэг юм. Манай сургууль энэ намар нэг хэсэгтэй тэр бохир эргүүлэгт орчихсон юм шиг өлсгөлөн, хулгай зэлгий, өвчин зовлонтой хутгалдаж бужигналаа. Одоогоос аюулт эргүүлгээс гарах гэж байна. Энэ бүхнээс манай нам засаг аварч байна. Асран халамжилж байна.

Дайн дуусаж, сургууль, эмнэлэг, юм бүхэн тохижиж, тэр булингартай эргүүлгээс бүрмөсөн гарах цаг мөдхөн ирнэ. Тэр цагт та нар жаргана. Том голд эргүүлэг заавал байдаг юм. Харин тэр эргүүлгийн яг голд нь орж, жинхэнэ дайны аюулд нэрвэгдэж үзээгүйгээ аз боллоо гэж бодож, ертөнцийн их аюулаас биднийг аварч байгаа зөвлөлт улсад л бид үүрд баярлаж явах ёстой юм гэв.

Энэ ярианаас би төдий л базаалттай юм ойлгож аваагүй ч гэсэн хичээлийн дараа байрандаа ирээд бодож байхад, гэрээ санах маань ч гайгүй болчихсон шиг, бас өөрийгөө нэг их хэцүү юм үзсэн гэж бодоод баймааргүй ч юм шиг санагдав.

Ингээд гэр рүүгээ явуулж амжаагүй байсан захиаг дахин засаж бичлээ. Түүндээ «Миний бие муудаж эмнэлэгт хэвтээд, гарсан. Одоо бие сайн. Үеийнхээ олон нөхөдтэй хичээлээ хийж, сургуульдаа сайн явж байна. Миний төлөө сэтгэл зовох хэрэггүй. Би анх ирснийгээ бодвол одоо ёстой сурагч болжээ. Харин захиа

явуулж байгаарай. Би аавынхаа захиснаар их эрдэмтэй болоод хойтон зун очно» гэлээ.

Захиагаа бичиж дуусаад, анх намайг энэ аймгийн сургуульд явахад аав минь үнэхээр «Миний хүү их эрдэм сураад ирээрэй!» гэж захиж байсныг саналаа. Бас гэрээсээ анх гарч байсныг саналаа.

Аймгийн дунд сургуульд явна гэдгийг бодохоос сэтгэл яараад, энэ зуны амралтыг би бараг өдөр өнжилгүй хоног тоолж өнгөрөөсөн билээ. Шөнө орондоо ороод, хуруугаа дарж тоолно. Өглөө нар хараад «За одоо ч төд хоног үлдлээ» гэж тооцоо бодно. Хоног тоолохын хажуугаар «Намайг явахад ээж минь уйлна даа» гэсэн нэг бодол надаас салдаггүй байлаа. Энэ бол яг үнэн бодол.

Манай ээжийн амархан уйлна гэдэг жигтэйхэн. Өдөр зүгээр юм оёод сууж байснаа, гаднаас нэг хүн ороод ирвэл л:

— Муу хүү минь алс хол аймгийн сургуульд...гээд л үгээ ч дуусгаж чадахгүй л уйлж гарна. Уйлахаараа нулимсаа арчина гэдгийг мэдэхгүй, зүгээр л хацар руугаа урсгачих нь тэр. Түүнээс нь би бас их ичнэ. Гайхахдаа:

— Би ч сургуульд явмааргүй л байна. Даан ч сумын захиргаа заавал явуулна л даа гэж хэлдэг байв.

Энэ бол ээжийг тайтгаруулах гэсэн арга. Түүнээс биш би дотроо «Сургуульд явна даа. Явахдаа л нэг явна. Заавал явна» гэж боддог байсан юм. Ээжийг бодвол аав минь харин эр хүн болохоор ер уйлалгүй, гадуур дотуур ажлаа хийгээд хэнэггүй явдаг байв. Тэгдэгт нь би их баярладаг байв.

Яг сургуульд явах өглөө би эрт бослоо. Өглөө босоод, гэрээсээ гарч ирэхэд Үертийн гол дагасан хэдэн хотын гадуур үхэр адуу үймэлдээд, хонь бэлчээртээ гарчихсан, Сэрвэнгийн ард тарвага хашхичиж байгаа дуулдав.

Үхрийн зэлний хажуугаар гарч явтал хар бяруу маань цаашаа хараад хэвтэж байна. Энэ бол жижиг биетэй, духны нь үс их ургаж бараг нүдээ таглачихсан, хажуугаас нь харсан хүнд бол нүд нь юу ч үздэггүй байх гэж бодогдмоор бяруу. Хүнээр бол их л хөмсөгтэй юм даа гэж би санадаг юм. Харахад ийм жижиг, муу царайтай мөртөө догшин гэдэг нь жигтэйхэн. Бас их чадалтай. Би унах санаатай хэд хэд бугуйлдаад тогтоож чадаагүй юм. Нэг өдөр Бэгзжав ахаар бариулж байж мордоод, бас тэсэж чадаагүй үнсэн дотор ойчсон билээ. Гэсэн мөртөө би түүнийг

унаж номхруулах сан гэж их хорхойтно. Яагаад ч юм нэг болмоор л санагдаад байдаг. Гэсэн мөртөө болдоггүй юм. Энэ өглөө их сэжиггүй хэвтээд байхаар нь мярааж ухасхийн мордлоо. Гэтэл намайг тас гэдрэг нь харуулж тархиар минь унагачхаад, сэтгэл нь амарсан янзтай нуруугаа хотойлгож нэг сунаачхаад явчхав. Ингээд би хар бяруул дахин оролдсонгүй.

Намайг явах гэж байгаа гэж манай айлынхан энэ өглөө надад бэлэг барьсаар орж ирэв. Бэлгийн ихэнх нь идэх юм. Ээж маань анхандаа их ховдоглож, хүний өгсөн юм бүхнийг миний богц руу хийж байснаа сүүлд нь богц багтахаа болив. Тэгэхээр нь би:

— Энэ их юмаар яах юм бэ? Аймгийн сургууль чинь тогоо шанагатай газар байлгүй гэж хэлсэн юм.

Намайг яг мориндоо мордох гээд гарахад гадаа үүдэнд манай хотынхон цугларaад, намайг үнсэх гэж шавав. Миний дориун үерхдэг Цэрэнхүү гэдэг надтай үе насны нэг охиноос бусад нь намайг бараг үнсэв. Хацар нүд, дух шанаа, хаа хамаагүй, аль л хошуундаа ойртсон газарт үнсэж байв.

Ээж маань миний дөрөөн дээр сүү дусааж өгөөд, намайг мордуулахад олны үймээнд сэтгэл нь хөдөлсөн юм даг уу, аав бид хоёрыг манай хар нохой дагаад, «Сумын төв оръё байз» гэсэн янзтай түрүүнд орж шогшлоо.

— Нохойгоо дуудаач ээ! гэж аав хашхирлаа.

Эргээд харахад ээж минь өрөөсөн гартаа хувинтай сүү, нөгөө гартаа цацал бариад, миний хойноос сүү өргөхийн хажуугаар «Аслаан Аслаан!» гэж нохойгоо дуудаж байлаа.

Би голын захын сайр руу орж яваад:

— Аав аа! гэж дуудав.

— Юу гээв миний хүү гэсээр аав морио давиран, надтай зэрэгцэж ирлээ.

Би аавд хар бяруугаа захих гэсэн юм. Гэвч энэ өндөр, том биетэй настай хүнийг бяруу сургаад байж байгаарай гэлтэй нь биш тул:

— Хойтон намайг ирэхэд манай хар бяруу их л том болчих байх даа! гэж хэлэв.

— Тэгэлгүй яах вэ гэснээс өөр үг аав хэлсэнгүй.

Ингээд бид хоёр ширүүхэн хатиргасаар Улаан үзүүр тойрч сумын төв харагдмагц бууж, мориныхоо олмыг чангалцгаасан юм.

Тэгэхэд аав минь:

— За, миний хүү хүний газар очоод, олон аавын хүүхэдтэй эвтэй, хичээл номдоо шамдлагатай байгаарай! Багш нарынхаа үгэнд сайн орж байгаарай. Аав нь чадвал өвөл нэг эргэж очно. Цас зуд болбол амжихгүй ч байж магадгүй. Тэгвэл миний хүү их эрдэм ном сураад хойтон хүрээд ирээрэй гэж захисан юм.

Гэрээсээ ингээд гарч байснаас хойш зөндөө удчих шиг санагдсан боловч өнөөдөр тоолоод үзэхэд бүтэн гурван сар ч болоогүй байна. Гэвч би одоо өөрийгөө Баянхонгорын дунд сургуулийн сурагч гэж баттай хэлж чадахаар боллоо.

* * *

Октябрын баяр маргааш болно гэж хүүхэд үүхэдгүй хөл болж байлаа. Сурагчдын жагсаалын эхэнд зөвлөлийн дарга Сэмбэн явах болж өөдөө сөөргөө дүрэмтэй нь, аргагүй хөл тавин гар хаян, толгой гэдийн, тохой өргөн жагсаалын сургууль хийж, бид бүхний элгийг хөштөл инээлгэж байлаа.

Цалин цагаан цасан тал мэлтийх нь нүд гялбам гэрэлтэй. Овоо толгойн энгэрт зугаалж явсан бид бие биеэ цасаар шидэж, хэн нь хэнийгээ дийлж байгаагаа анзаарах сөгөөгүй «сахилгагүйтэж» байтал:

— Нөхөд өө! Нөхөд өө! гэж нэг хүний хашхирах дуу нэлээн алсаас сонсогдов. Бид цөм сургууль тийш ажиглавал...жижүүр хийж үлдсэн Галсандорж унан туссан гүйж айсуй харагдав. Юу болов? Гал гарав уу?! гэж гайхаж байтал Галсандорж:

— Батнасан... Батнасан маань сайн болоод, захирлын өрөөнд ирээд байна аа! Нөхөд өө! гэв.

Бидний баярласан гэдэг жигтэйхэн. Тэр дундаа би бүр ч гойд баярласандаа хамгийн түрүүн гүйн харайлгав. Тэгэхдээ бас «Одон минь! Хөөрхий минь!» гэж дурсан бодож явсан юм даа. Энэ гамшигт дайн, энэ уршигт «борзооныг уу!»...

## 1972 оны хэвлэлийн Хэвлэн нийтлэлийн мэдээлэл :

П. ЛУВСАНЦЭРЭН

УСНЫ ЭРГҮҮЛЭГ БУЮУ "БОРЗООНЫ ЯВДАЛ"
(Тууж)

БНМАУ АРДЫН БОЛОВСРОЛЫН ЯАМНЫ ХЭВЛЭЛ
УЛААНБААТАР
1972

Сургуулийн дунд насны хүүхдийн номын санд

Редактор С. Дашдооров

Зургийг А. Лүндэн
Зургийн редактор З. Нямжав
Техник редактор Л. Сандагдорж
Хянагч Ү. Бамбан, Ц. Нямжав

А—45575.
Хэв. газ. № 1/71.
Зах. №307

Өрөлтөд 1971—10—27-нд
Хэвлэлтэд 1972—1—25-нд шилжүүлж
6000 ширхэг хэвлэв.
Цаасны хэмжээ 70X90/32.
Х. х. 125 х. н. х 3,70 тооцооны хуудас 3,10

Ардын Боловсролын Яам.
Улаанбаатар, Барилгачдын талбай 15.

## Тайлбар

[←1]

Черниль буюу бэх (ЦБ)

[←2]

Корь буюу улаан бурхан өвчин (ЦБ)